# ТАРИХ-ӘНБИЯ
# (ИСТОРИЯ ПРОРОКОВ НА ТАТАРСКОМ ЯЗЫКЕ)

**Гарәп графикасыннан кирилицага күчерүче:**
Галимова Рамилә

**Тикшерүчеләр:**
Сабиров Әхмәд, Мингалиев Ренат, Сабиров Нияз

ООО «Издательская группа «САД» и «Казанский исламский колледж», 2010 г. 88 с., тираж: 4.000 экз., 1-е издание.

**ISBN 978-5-91811-015-7**

XIX-XX гасырлар танылган татар галиме, мөгәллим Шакирҗан әл-Хәмиди Тарих-әнбия (Пәйгамбәрләр тарихы) дип исемләнгән китабын мәдрәсәнең икенче сыйныфында укый торган шәкертләр өчен язган. Шуңа күрә текстлар бик җиңел тел белән язылган. Шакирҗан әл-Хәмиди Коръәндә зикер ителгән пәйгамбәрләр тормышыннан иң мөһим вакыйгаларны туплаган. Бу китап ата-аналар һәм мәктәптәге укытучылар өчен дә кирәкле булып тора. Әлеге китап мәктәптә башлангыч сыйныфлардагы дини дәресләрдә дәреслек буларак кулланылырга мөмкин.

Тарих-әнбия китабының ахыргы битләре сакланмаганга күрә, Рәсүлебез Мөхәммәд гәләйһиссәлам пәйгамбәрлегенең беренче еллары гына тасвирлана.

Все права защищены.

**Издательская группа «САД»**

г. Москва, м. Петровско-Разумовская, ул. Ангарская, 21
тел. 8 (499) 9066717, 8 (495) 7074666, 8 (905) 7347083
www.sadpress.com / izdatelstvo-sad@yandex.ru

**ISBN 978-5-91811-015-7** © ООО «Издательская группа «САД» 2010

# Эчтәлек

## *Адәм галәйһиссәлам*

Аллаһы Тәбарәкә вә Тәгалә җир вә күкләрне, фәрештәләрне яратканнан соң фәрештәләргә әйтте: “Мин җирдә Үземнең фәрманымны башкаручы бер хәлифә яратмак буламын”.

Фәрештәләр әйттеләр: “Әй, Раббыбыз! Син җирдә бозыклык итеп, кан түгә торган кемсәне яратырсыңмы? Без (фәрештәләр) Синең тәсбихең илә мәшгульбез. Һәрвакытта фәрманыңдабыз”.

Аллаһы Тәгалә әйтте: “Мин сез белми торган яшерен хикмәтләрне беләмен. Сез ул хикмәтләрдән хәбәрдар түгелсез!”

Шуннан соң Аллаһы Тәгалә Адәм галәйһиссәламне балчыктан (атасыз, анасыз) хәлендә бар итеп, Үзенең кодрәтеннән булган җан илә төзелмеш тәнен хәрәкәт иясе кылды. Соңра аңа гакыл биреп, билгеле булган исемнәрдән һәрберсен дә өйрәтте.

Шуннан соң: “Әгәр дә сез Минем яраткан хәлифәмнән артык булуыгызда рас булсагыз, шул исемнәрдән хәбәр бирегез, әй фәрештәләрем”, - диде.

Фәрештәләр әйттеләр: “Әй Раббыбыз, безнең бу нәрсәләр турысында белүебез юк, без бары Син өйрәткән нәрсәләрне генә беләбез, һәр нәрсәне төпләп белүче вә һәр нәрсәне хикмәт илә кылучы Син”.





Аллаһы Тәгалә әйтте: “Әй Адәм! Син фәрештәләргә теге исемнәрдән хәбәр биргел!” Адәм галәйһиссәлам теге исемнәрдән тәмам хәбәр биргәч, Аллаһы Тәгалә әйтте: “Әй фәрештәләр! Мин сезгә әйтмәгән идемме, Мин җир вә күк гаибләрен беләмен һәм дә сезнең яшерен әйткән вә ашикярә (ачыктан-ачык) әйткән сүзләрегезне вә эшләрегезне беләмен”, - дип.

Шуннан соң Аллаһы Тәгалә фәрештәләргә: “Адәм галәйһиссәламгә сәҗдә кылыгыз”, - дип боерган.

Фәрештәләр һәрберсе дә сәҗдә иткәннәр, бары, ул чакта фәрештәләр арасында булган, Иблис исемле кемсә генә тәккәберләнеп, сәҗдә кылмаган. Аллаһның фәрманыннан баш тарттыгы өчен Аллаһның карышкан колларыннан булды.

Аллаһы Тәгалә сорады: “Әй Иблис, Минем Үз кодрәтем илә яратылмыш Адәмгә Минем фәрманымнан соң сәҗдә кылудан ни-нәрсә тыйды сине?”- дип.

Иблис әйтте: “Мин аңардан артык һәм өстен, чөнки Син мине уттан яраттың, әмма аны балчыктан яраттың”, - диде.

Аллаһы Тәгалә әйтте: “Билгеле булган көнгәчә иреккә җибәрелмеш, рәхмәтемнән сөрелмеш колларым җөмләсеннән син”, - диде.

Иблис: “Әй Раббым, мин Синең олуглыгың илә ант итәмен: колларыңнан барысын да аздырырмын. Бары Сиңа ихласлары, камил булганнары гына калыр”, - диде.

Соңра Аллаһы Тәгалә Адәм галәйһиссәламгә иш итеп бер хатын яратты. Исеме “Хава”дыр, бу икесенә боерды: “Әй Адәм, үзеңнең җефетең илә берлектә җәннәткә керегез һәм дә ул бакчада теләгән җимешегезне, теләгән

урыннан ашагыз! Бары ошбу үсемлеккә якын булмагыз, үзегезгә зарар итәрсез!" - дип бер агачтан тыйды.

Әмма боларны шайтан (Иблис) саташтырды. Аллаһы Тәгалә тыйган агачтан ашаттырды һәм җәннәттән чыгуларына сәбәп булды.

Шуннан соң Аллаһы Тәгалә әйтте: "Бу бакчадан берберегезгә ерак булганыгыз хәлдә җиргә иңегез! Сезнең өчен җирдә урнашып торырга урын бардыр һәм дә билгеле вакытка кадәр гомер сөрү бардыр", - дип.

Тарих ияләреннән бәгъзеләре Адәм галәйһиссәламгә Аллаһы Тәгалә тарафыннан ун кәгазь хөкем рисаләсе иңдерелгән диләр. Вә бәгъзеләре Адәм галәйһиссәламгә китап булып иңгән нәрсә юк, бәлки вәхи илә генә бәгъзе нәрсәләрнең хәрамлыгы вә бәгъзе нәрсәләрнең яраксызлыгы бәян ителгән диләр. Иң элек безнең кебек кешеләрдән җир йөзенә аяк басучы Адәм галәйһиссәламдер. Җәннәттән чыкканнан соң, Адәм галәйһиссәлам "Сәрәндиб"кә, хәзрәти Хава "Җиддә"гә - икәве ике җиргә китмешләр. Аерым булган хәлләрендә шунда берничә вакыт гомер кичермешләр...

Шуннан соң Аллаһы Тәгалә Адәм галәйһиссәламгә Мәккә тарафына сәфәр итәргә кушты. Хәзрәти Адәм "Гарәфәт" тавында хәзрәти Хава илә кавышты.

### *Кабил илә Һабил*

Хәзрәти Хава хәзрәти Адәм илә кавышканнан соң, егерме хәмелендә (көмән, йөк) кырык бала тудырды. Һәр корсагында берсе иркәк (ир) вә берсе кыз икешәр бала китерде. Бары хәзрәти Шис галәйһиссәлам ялгызы бер корсакта туды... Адәм галәйһиссәламгә җибәрелгән

шәригатьтә бер корсакта туган кызны икенче корсакта туган ир балага никах итү илә боерылмыш иде.

Хава ананың әүвәлге корсагында туган ир бала Кабил, кызы Әкълимә исемендә иде.

Икенче корсакта туган ир бала Һабил исемендә иде. Шәригать буенча Әкълимә Һабилгә никах ителмәк тиеш иде. Ләкин Әкълимә гаять тә гүзәл булганлыктан, Кабил аны үзе алмак теләде. Атасының фәрманына иярмәде. Әкълимәне Һабилгә никах итүгә разый булмады. Һабил илә Кабил арасында низагъ булды. Моны бетерер өчен хәзрәти Адәм һәр икесенә дә боерды: “Аллаһы Тәгаләгә берәр корбан гарыз (тәкъдим) итегез! Кайугызның корбанлыгы кабул ителсә, Әкълимәне шул алыр,” - диде. Корбан гарыз иттеләр. Һабилнең корбанлыгы кабул ителде, Кабилнекe кайтарылды. Кабил Һабилнең бу хәленнән көнләште. Һабилне таш илә атып, һәлак итеп, җиргә күмде. Әкълимәне алып үзе Гарәбстанга Йәмән вилаятенә китте. Анда утка табынуны гадәт итте. Үлгәнчә шунда торды. Шул рәвештә Аллаһы Тәгаләгә һәм дә ата-анасына каршылык кылды. Башлап җир йөзендә адәм үлтерүче Кабил, әүвәл үтерелмеш мәзлум (золым күрүче) Һабил булды.

Адәм галәйһиссәламның үлгән вакытында дөньяда балалары вә балаларының балалары кырык мең кадәр кемсә иде. Хәзрәти Адәм җомга көн вафат булмыш диләр. Анардан бер ел соң гына хәзрәти Хава да вафат булмыш. Хәзрәти Адәмнең кабере Сәрәндиб тавында диләр, хәзрәти Хаваныкы Мәккә якынында Җиддәдә диләр, хакыйкатен бер Аллаһы Тәгалә Үзе генә беләдер. Хәзрәти Адәм үзенең балаларына пәйгамбәр булды.

## *Шис галәйһиссәлам*

Хәзрәти Шис Адәм галәйһиссәламнең углыдыр... Хәзрәти Шис туганнары арасында иң гүзәл вә матуры иде. Һәм дә гакылы камил иде.

Хәзрәти Адәм дә углы Шисне башка балаларыннан артык сөядер иде. Күренештә Шис галәйһиссәлам атасы Адәм галәйһиссәламгә бик охшаган иде. Хәзрәти Адәмнән соң, хәзрәти Шис васый (мәрхүмнең васыятен үтәүче кеше) һәм атасы урынына хәлифә (берәүнең эшен үзеннән соң дәвам иттерүче) булып калды.

Аллаһы Тәгалә хәзрәтләре, хәзрәти Шискә пәйгамбәрлек ихсан (бүләк, насыйп) итте. Хәзрәти Шис тә Адәм галәйһиссәламнең балаларын хак юлга өндәде. Аллаһы Тәгалә тарафыннан хәзрәти Җәбраил аркылы илле кәгазь хөкемнәр бәян иткән рисалә җибәрелде.

Хәзрәти Шис Мәккәдә гомер итте. Һәр елда бер мәртәбә Кәгъбәне зиярәт (күрешү, хәл белү) итә иде. Кәгъбәне таш вә балчыктан ул бина итте. Әмма хәзрәти Адәм заманында Кәгъбәи Могаззәмә (олы, бөек, зур Кәгъбә) коры бер чатыр илә хәҗәре әсвәд (кара таш) дигән таштан гына гыйбарәт иде.

Хәзрәти Шис галәйһиссәлам Аллаһы Тәгаләнең фәрманына карышкан. Кабил вә балаларына кылыч илә хаклыкны күрсәтмәк теләп, сугыш төзде, дөньяда иң

элек кылыч ясаган һәм кылыч баглаган хәзрәти Шис галәйһиссәламдер... Хәзрәти Шиснең балалары күп булган. Дөньяда булган кешеләрнең нәселе хәзрәти Шис балаларыннан таралмыштыр. Чөнки Адәмнең башка балаларының нәселләре калмады. Хәзрәте Шис үзеннән соң углы Әнушны васый вә хәлифә итеп калдырды. Үзе яше 912 ләрдә вакыт вафат булмыш. Мәккә якынында Әбү Кубәйс тавында күмелмештер.



## *Идрис галәйһиссәлам*

Кабил нәселе туры юлдан азып, батыл (бозык, ялгыш) вә кабахәтлектә эш итә башладылар... Потларга сәҗдә иттеләр, исерткеч эчтеләр, аналарын, кызларын вә башка кыз карендәшләрен хатын иттеләр, утка табындылар. Шул азганнарны тугрылыкка өндәр өчен Аллаһы Тәгалә хәзрәти Идрисне пәйгамбәр итеп җибәрде. Аңа утыз кәгазь рисалә җибәрде...

Хәзрәти Идриснең нәсәбе:

Идрис бине Йәрд бине Миһәил бине Кайнән бине Әнуш бине Шис бине Адәм галәйһиссәламдер.

Башлап каләм тотып язу язган, башлап кием тегеп кигән кеше Идрис галәйһиссәламдер, анардан элек адәмиләр өсләренә хайван тиреләре каплап кына йөриләр иде. Идрис галәйһиссәлам күктәге нәрсәләрнең хәлләрен белә иде. Йолдызлар аркылы күп хикмәтләр сизә иде.

Гыйльме нөҗүм (астрономия) хәзрәти Идрис галәйһиссәламнең могҗизасыдыр. Идрис галәйһиссәлам Аллаһы Тәгаләнең фәрманы илә югары урынга күтәрелмештер.





# *Нух галәйһиссәлам*

Адәм балалары арасында азгынлык бик күбәеп, тугрылык бөтенләй югалдыкта, Аллаһы Тәгалә хәзрәтләре, хәзрәти Идристән соң хәзрәти Нух галәйһиссәламне шул кавемгә пәйгамбәр итеп җибәрде. Аллаһы Тәгалә Нух (г.с.)гә боерды: “Әй Нух, син кавемеңә хак юлны аңлатып, хаклыкка өндәгел. Хаклыкны кабул итмәсәләр, аларга газапның олугысы киләчәк”. Соңра Нух (г.с.) әйтте: “Әй кавемем! Мин сезнең хаклыкка өндәгүче, хаклыкны бәян итүчегез, ачык итеп мин сезгә хаклыкны бәян итәмен һәм сезне өндимен, бер булган Аллаһыга иман китереп, Аңа карышудан сакланмагыгызны һәм дә минем бәян иткән хөкемнәремне кабул итеп, миңа буйсынмагыгызны, әгәр сез мин әйткәнчә булсагыз, Аллаһы Тәгалә сезнең үткәндәге гөнаһларыгызны кичәр һәм дә газап җибәрүдән сәламәт калдырып, гомерләрегезнең актык сәгатьләренә кадәр гомер сөрдерер”, - диде.

Кавеме хәзрәти Нухка колак салмадылар. Тугыз йөз илле ел кадәр араларында торып, бик аз кеше генә иман итте. Хәзрәти Нух кавеменең хаклыкка килүеннән өмет кисеп, Аллаһы Тәгаләгә мөнәҗәт итте: “Әй Раббым! Мин кавememне кичә-көндез хаклыкка өндәдем, әмма минем аларны өндәвем аларга хаклыктан качудан башка эшне арттырмады. Һәм дә аларны хаклыкка өндәп,





Синнән аларны ярлыкатмакны теләсәм дә, алар бармакларын колакларында кылып, киемнәре илә капландылар, һәмишә (һаман) бозыклыкларында булдылар, тәкәбберләнеп хаклыктан баш тарттылар. Шуннан соң мин аларны ашикярә өндәдем, соңра аларга өндәүне белдерттем һәм дә яшерен кылдым, һәм дә әйттем: "Әй кавемем! Сез Раббыгыздан ярлыкану эстәгез, Раббыгыз гөнаһларыгызны ярлыкаучан, ул сезгә күктән яңгыр бөртекләре җибәрер һәм дә сезне мал вә балалар иясе кылыр, сезнең өчен бик һәйбәт бакчалар үстерер, елгалар агызыр. Әгәр дә минем сүзләремне тыңлап хаклыкка күмелсәгез. Әй кавемем! Сезгә ни булды? Үзегезне төрле сурәттә, төрле табигатьтә яраткан Аллаһы Тәгаләдән курыкмыйсыз! Әй кавемем, сез күреп белмисезме? Аллаһы Тәгалә җиде күкне кат-кат төзеде, ул күкләрдә айны нур кылды, кояшны янып торучы чыраг кылды. Аллаһы Тәгалә сезләрне җирдән булганыгыз хәлдә гүзәл сурәттә төзеде. Ягъни сезне җирдән яратты. Моннан соң яңадан җиргә кайтарыр сезне, ягъни үтерер. Үлгәннән соң җиргә күмелерсез. Соңра тагы җирдән терек булганыгыз хәлдә чыгарсыз. Ул - мин сезне өнди торган Аллаһы Тәгалә, җирне сезгә йөрерлек тигез итеп ясады". Хәзрәти Нух үзенең кавемен шул рәвештә үгетләгәннән соң, Аллаһы Тәгаләгә мөнәҗәт итеп әйтте: "Әй Раббым! Кавемем миңа карыштылар. Һәм дә малы дәхи баласы зыяннан башканы арттырмый торган кемсәгә иярделәр. Алар тәкәбберләнеп олуг-олуг хәйләләр, мәкерләр төзеделәр. Ягъни кавемемнең куштаннары, бай вә дәрәҗәлеләре башкаларын миңа иярүдән котыртып тыйдылар. Әй Раббым! Җир өстендә кяферләрдән һичбер кемсәне калдырмагыл! Аның өчен әгәр аларны калдырсаң, алар Синең

колларыңны юлдан яздырырлар. Чөнки алардан туган балалар да бозык һәм үзләре кебек каршы булырлар. Әй Раббым! Син мине һәм дә ата-анамны ярлыкагыл! Һәм дә минем өемә мөэмин булып кергән кемсәләрне һәм башка мөэмин ирләр вә мөэминә хатыннарны ярлыкагыл, боларны газабыңнан кылгыл (коткар)! Әй Раббым! Залимнәргә һәлаклек җибәргел!"

Хәзрәти Нух шул рәвештә дога кылды да, Аллаһы Тәгалә хәзрәти Нухның догасын кабул итеп: "Әй Нух! Көймә яса!" - диде. Хәзрәти Нух көймә ясарга тотынды. Һәм дә халкына әгәр дә иман китермәсәләр, җир йөзен су басып, имансызлар һәлак булачагын сөйләде. "Иманлылар көймәдә сәламәт калачак", - диде. Һич ышанмадылар. Аллаһының фәрманы җитте. Көймә ясалды. Хәзрәти Нух үзенең мөэмин булган балалары илә хатынкызлары, киленнәре илә вә башка иман иткән кемсәләр илә көймәгә керделәр...

Шуннан соң җирнең төрле җиреннән су чыга башлады. Коръәндә әйткән "үә фәәраттәннуур"[1] җирнең су чыга торган җире, су илә ташыды дип. Әмма бәгъзе тарихларда тәннурны фарсы теленнән мич мәгънәсендә алып, мичтән су чыга башлады дигәннәр. Бу сүзләр кабул ителмидер. Бөтен җир йөзе су илә тулды. Көймәдә булган мөэминнәрдән башкалар һәлак булды. Көймәдә хайваннардан да берәр җефет бар иде. Җир йөзендә бары көймәдәге сиксән кадәр кеше генә калды. Соңра су килми башлагач, көймә "Җүди" дигән бер тауга барып туктады. Туфаннан соңгы халык Нух галәйһиссәламнең

**1** чокырның су җыелып торган чокыры; 2) җир йөзе; 3) чишмә; 4) мич; 5) бер тау исеме.

Хам, Сам, Яфәс исемле өч баласыннан таралды. Шул сәбәптән дә Нух пәйгамбәр икенче Адәм аталынды.

Хәзрәти Нух пәйгамбәрнең туфанга кадәр тугыз йөз илле яшендә булуы Коръәннән беленәдер. Туфаннан соң бәгъзеләр өч йөз ел торды дигәннәр. Ул тәкъдирдә хәзрәти Нухның гомере мең ике йөз илле ел чамасы буладыр.

Хәзрәти Нух көймә ясаганда, кавеме яныннан үткәндә хәзер генә пәйгамбәр идең! Инде балта остасы булгансың дияләр иде. Хәзрәти Нух әйтә иде: “Хәзерге вакытта безне сез хурласагыз да, киләчәктә Аллаһы Тәгаләнең газабы килгәч, без сезне хурларбыз,” - дия иде.



## *Һуд галәйһиссәлам*

Һуд галәйһиссәламне Аллаһы Тәгалә Гад кавеменә пәйгамбәр итте. Хәзрәти Һуд Гад кавемен үгетләп әйтте: “Әй кавемем! Сез бер булган Аллаһыга коллык итегез! Бер булган Аллаһыдан башка сезнең Илаһыгыз юк. Әмма сезнең илаһ дип йөри торган җансыз сыннар, алар илаһ түгел, сез саташып кына йөрисез. Әй кавемем! Мин сезне тугрылыкка өндәвем өчен сездән ял вә хак сорамыймын, минем хезмәт хакым, үземне пәйгамбәр итеп җибәргән Аллаһы Тәгаләдәндер. Ул мине юктан бар итте, Үзен танырлык гакыл бирде һәм дә мине сезгә пәйгамбәр кылды. Сез шуны уйлап, минем сүземне тыңларга кирәк. Чөнки бер кеше үзенә кешеләр ияртүне теләп йөрсә, аның нияте халыкка баш булу, дәрәҗә алу, мал табу буладыр. Әмма мин сездән бер нәрсә дә теләмимен, сорамыймын. Әй кавемем, Раббыгыз булган Аллаһы Тәгаләдән ярлыкану теләгез. Аның фәрманнарын тотыгыз. Ул сезгә файдалы яңгырлар яудырыр, бакчаларыгызда җимешләр үстерер, хәзергедән артык куәтләр бирер, Ул Аллаһыга карышудан сак булыгыз! Ул сездән яңгырларны кисәр, ач калырсыз!” Бу вәгазьгә каршы кавеме әйттеләр: “Әй Һуд, син безгә ачык булган юлны китермәдең, синең хак пәйгамбәрлегеңә бердә билгең юк, шуңа күрә без синең коры сүзеңә карап кына





үзебезнең тәңреләребезне ташламыйбыз, без сиңа ышанмыйбыз, бары әйтәбез: сине безнең бәгъзе тәңреләребез, сиңа җәфа биреп гарьләндерделәр генә. Син шуларга ачу итеп кенә аларны ташлаттырырга йөрисең дибез". Бу сүзгә каршы хәзрәти Һуд әйтте: "Әй кавемем! Мин Аллаһы Тәгаләне гүаһ (шаһит) итәмен һәм сез дә гүаһ булыгыз. Мин Раббымнан башка булган тәңреләрегездән һәм сезнең тиңдәш тотуыгыздан бизүчемен, шул ачудан сез миңа хәйлә вә мәкер кылыгыз, җыелышыгыз, миңа бер дә мөһләт (кичектереп тору) бирми, мине һәлак итегез, мин үземнең Раббыма тапшырылдым вә ярдәмне Аңардан телимен. Ул сезнең дә Раббыгыздыр, Ул Раббым һәрбер җан иясенең хуҗасы, юктан бар итүчеседер. Минем Раббымның өнди торган юлы хак вә туры булган юлдыр.

Инде әгәр кавемем минем сүземнән баш тарталар икән, минем бәян иткән хөкемнәремне кабул итмиләр икән, миңа зарар юк, чөнки минем өстемә лязим (тиеш, кирәк) булган эш, Аллаһы Тәгалә хөкемнәрен кавемемә ирештерү генә. Аллаһы Тәгалә сезне һәлак итеп, үзегезгә икенче халык яратыр, карышыугыз илә сез Аллаһы Тәгаләгә һичнәрсә зарар итә алмассыз. Минем Раббым Аллаһы Тәгалә һәрнәрсәне тиешенчә саклаучыдыр." Соңра Аллаһы Тәгалә Гад кавемен һәлак итү өчен булган газабын җибәреп, хәзрәти Һуд һәм аңар иман китергәннәрдән башкаларны һәлак итте. Бу Гад кавеме Аллаһы Тәгаләнең аятьләрен инкарь иттеләр. Үзләренә җибәрелгән рәсүлләргә карыштылар. Үзләренең араларындагы куштаннарына ияделәр. Шул эшләре өчен бу кавем Аллаһы Тәгаләнең дөнья-ахирәт газабына тиешле булдылар.

## *Салих галәйһиссәлам*

Сәмуд кавеменә Аллаһы Тәгалә Салих галәйһиссәламне пәйгамбәр итеп җибәрде. Хәзрәти Салих та пәйгамбәр булдыктан соң кавеменә әйтте: “Әй кавемем! Сез яман эшләрегездән кайтып, бер булган Аллаһыга коллык итегез! Сезнең өчен бер Аллаһыдан башка һичбер Тәңре вә коллык ителә торган зат юктыр. Ул, Аллаһ сезне җирдән яратты. Һәм дә җирдә сезне гомер иттерде, сез инде Ул Аллаһыга иман китереп, Аңардан үзегезне ярлыкауны эстәгез, соңра һәр эштә Аның фәрманынча эш кылыгыз, минем Раббым һәркемнән дә якын тора, һәркемнән дә доганы кабул итәдер”, - диде. Кавеме Салих пәйгамбәрдән бу сүзне ишеткәннән соң әйттеләр: “Әй Салих! Син бу сүзеңнән элек безнең арабызда дәрәҗәле кеше, олугаларыбыздан булуы өмет ителгән кеше идең. Син безне аталарыбыз табынган нәрсәләрдән тыясыңмы? Без син өндәгән нәрсәгә ышана алмыйбыз, ул нәрсәдән шикләнәбез”. Бу сүзләренә каршы хәзрәти Салих әйтте: “Әй кавемем, сез ышанырсызмы, әгәр дә мин үземнең Раббым тарафыннан бәян илә килсәм һәм дә Раббым тарафыннан миңа пәйгамбәрлек рәхмәте бирелсә, кавемемне хаклыкка өндәүгә боерса, мин шуннан соң Аның боерганын тотмасам, Аның фәрманына карышсам, ул вакытта Раббымның газабыннан мине кем хәляс итәр? Әмма сез миңа зарардан башка эш арттыра алмассыз!





Әй кавемем, менә бу ана дөя, Аллаһы Тәгаләнең накасыдыр (ана дөя), сезгә галәмәт итеп җибәрелде. Ул дөягә кул якмагыз, аңа зарар касд (ният) итмәгез, ул Аллаһының җирендә утланып йөрсен, әгәр дә сез аңа тисәгез, Аллаһы Тәгалә сезне газап кылыр, дөньяда ук газап җибәрер". Салих галәйһиссәламнең кавеме бу дөяне бугазладылар. Шуннан соң Салих галәйһиссәлам әйтте: "Инде кавемем сез йортларыгызда өч көн кадәр гомер итегез, соңында сезгә ялган булмаган вәгъдә, газап төшәр". Кайчан Аллаһы Тәгаләнең вәгъдә иткән газабы килде исә, Салих галәйһиссәлам һәм аңар иман китергән кешеләр барысы берлектә газаптан хәляс булдылар, һәлаклектән котылдылар. Әмма иман итмәгән һәм дөяне бугазлаган кавемне каты бер тавыш тотты. Шул тавыш соңында кяферләр һәрберсе дә тез өсләренә утырганнары хәлдә һәлак булдылар. Күрсәң, болар бу йортларда бердә тормаганнардыр, дип уйларсың. Янә Салих галәйһиссәлам әйтте: "Әй кавемем, уйланып гыйбрәтләнегез, Аллаһы Тәгалә сезне Гад кавеме соңында алар урынында эш кылучы кылды. Һәм дә сезне җирдә торгызды, тигез җирләрдә сарайлар ясап, тауларны кисеп өйләр төзисез, шулай булгач сез, Аллаһы Тәгаләнең үзегезгә биргән нигъмәтләрен яд итегез (искә төшерү), җир йөзендә бозыклык таратып йөрмәгез", - диде. Сәмуд кавеменнән булган куштаннар юаш вә фәкыйрь булып та иман иткәннәренә әйттеләр: "Сез Салихның рәсүл икәнен беләсезме?" - дип. Зәгыйфләрдән мөэмин булганнар әйткәннәр: "Без Салихка һәм аңа бирелгән нәрсәләргә ышанабыз".

Куштаннар әйттеләр: "Без сез ышанган нәрсәләргә каршы торабыз", - дип, тимәскә әйткән дөяне бугазла-

дылар. Шулай итеп Раббыларының фәрманнарына каршылык иттеләр һәм әйттеләр: “Әй Салих! Әгәр син хак рәсүл булсаң башка рәсүлләр кебек үзең вәгъдә иткән газапны китергел”,- диделәр. Шуннан соң боларны газап тотты, шул сәгать һәлак булдылар. Газап килер алдыннан Салих галәйһиссәлам халкына әйтте: “Әй кавемем, мин сезгә Раббымның илчелеген ирештердем һәм сезне хаклыкка өндәп үгетләдем; әмма сез нәсыйхәтләремне сөймәдегез”.



## *Ибраһим галәйһиссәлам*

Аллаһы Тәбәракә вә Тәгалә хәзрәти Ибраһимны күп төрле сүзләр илә сынады. Нух галәйһиссәламнең балалары башта Гыйракта тора башлаганнар. Шул чакларында Фырат елгасына якын урында Бабил шәһәрен төзегәннәр. Күбәйгәчтен, араларыннан бер таифә (төркем, җәмәгать) аерылып, Диҗлә елгасы янына “Нинова” шәһәрен салганнар. Хәзерге “Мусул” дигән шәһәрнең каршы ягында, Бабил шәһәренең халкы сүрьяни (нәбатыйлар) тел илә сөйли торган булганнар, ул кавем Бабилне “пайтәхет” (башкала) итеп, шунда торып, төрле якка хөкем итәләр икән. Соңра Нинова шәһәрендә барлыкка чыккан Ассурия дәүләте бабилиләрне җиңгәннәр. Нинова шәһәрен пайтәхет итеп, бара тора Бабил үзе дә Нинова пайтәхәте кул астына керде.

Соңра Кәлдани таифәсе куәт табып, шундагы Нәбат кавеменең гыйлем һәм мәгърифәтләрен алып калмышлар. Бабил халкы сабәийә динендә иделәр. (Йолдызларга табынучыларны сабәийә диләр). Бабилнең падишаһы “Нәмруд бин Көнган” дигән кеше иде.

Нәмруд һәм аңа ияргәннәрне тугрылыкка өндәү өчен Аллаһы Тәгалә хәзрәти Ибраһимны пәйгамбәр итеп күндерде. Аңа ун кәгазь китап бирде. Хәзрәти Ибраһим боларны Аллаһыга иман итүгә өндәде. Әмма кабул итмәделәр, Нәмруд: “Мин үзем тәңремен”, – диде. Хәзрәти Ибраһим Нәмрудны иманга өндәгәндә, Нәмруд: “Синең Раббың кем?” – диде. Хәзрәти Ибраһим: “Ми-

нем Раббым шундый Заттыр, Ул үтерә дә, тергезә дә,” – диде. Нәмруд әйтте: “Мин дә үтерәмен, тергезәмен”, – диде.

Хәзрәти Ибраһим бу сүзне аңлату уңайсыз булганга, сүзен күчереп: “Минем Раббым кояшны мәшрикътән чыгара, син тәңре булсаң кояшны мәгърибтән чыгаргыл!” – диде. Нәмруд кызарды, бер сүздә әйтә алмады. Нәмруд бик ачуландыктан, бер урында бик каты ут яктырып, Ибраһим галәйһиссәламне шул утка ташлатты. Хәзрәти Ибраһим уттан зарарланмады, сәламәт калды, хәзрәти Ибраһимның бу хәлен күреп, бәгъзе кешеләр иман иттеләр.

Соңра хәзрәти Ибраһим үзенә ышанган кешеләр илә берлектә “Шам” йортына киттеләр. Хәзрәти Ибраһим шуннан Мисырга барды. Мисырдан Көнган иленә барып, шунда тора башлады.

## *Хәзрәти Ибраһимның дөньяга килүе*

Хәзрәти Ибраһим туасы елларда Нәмрудның сихерчеләре дөньяга бер сабәийә динен бетерүче, Нәмруд дәүләтенә каршы кемсә туачак икәнен әйттеләр. Нәмруд фәрман төзеде. Шул еллар эчендә туган ир балаларны туган вакытта тотып үтерергә, корсаклы хатыннарны тикшереп, тапкан балаларын мәгълүм итеп торырга боермыш. Хәзрәти Ибраһимның анасы (Азәрнең хатыны) баласы тугач, үтертәсе килмәдектән, баласын бер тауга илтеп урнаштырды. Үзе вакыт-вакыт барып имезә иде. Шул рәвештә хәзрәти Ибраһим үсте, зур булды. Сабыйлыктан чыкты. Уйлана башлады. Анасынан сорады: “Мине кем яратты, минем мәгъбүдем (раббым) кем?”





– диде. Анасы әйткән: “Синең мәгъбүдең – атаңдыр”, – дип. Хәзрәти Ибраһим: “Минем атамның мәгъбүде кем?” – диде. Анасы: “Атаңның мәгъбүде Нәмруд”, – диде. Хәзрәти Ибраһим: “Нәмрудның мәгъбүде кем?” – диде. Анасы аның үзен мәгъбүд дия ышандыгыннан: “Аны сорау ярамыйдыр”, - диде. Хәзрәти Ибраһим шуннан соң, караңгы төшкәч, күккә карады. Йолдызларны күреп: “Мине яратучы Зат, минем Раббым шулдыр”, – диде, бераздан соң ай туды, хәзрәти Ибраһим уйланды: “Минем Раббым бусы булырга тиеш, чөнки бу зуррак”, – диде, берзаман ай баеды, таң атты, хәзрәти Ибраһим уйланды: “Бу минем Раббым түгел, бу гаиб булды, мин гаиб булучыларны сөймимен”. Бераз вакыт үтте, ялтырап кояш чыкты. Аны күргәч, хәзрәти Ибраһим: “Менә минем Раббым ошбудыр; бу башкаларыннан олуграк та, яктырак та, монысы Раббым булырга кирәк”, – диде. Кайчан кич булды исә, кояш баеды, хәзрәти Ибраһим кояшның баеганын күреп: “Мин гаиб булучыларны сөймимен,” – диде.

Шуннан соң әйтте: “***Инни вәҗҗәһтү вәҗһийә лилләзи фәтарас-сәмәвәти вәл-әрдый хәнифә, вә мә әнә минәл-мүшрикин”*** – дип. Мәгънәсе: “Мин йөземне җир-күкне яраткан Затка юнәлдердем, батыллыктан хаклыкка авыштым, әмма мин Раббыма тиңдәш тотучылардан түгелмен,” - дип, бер булган Аллаһы Тәгаләне тапты. Нәмрудны тәңре түгел дип, ата-анасы илә тартышты. Атасы: “Мине Нәмруд яратты,” – дигәч, хәзрәти Ибраһим: “Аның үзен кем яратты? – диде. Атасы: “Ул үзе яратучы, аңа башка яратучы кирәк түгел!” – диде. Хәзрәти Ибраһим әйтте: “Нәмруд яратучы икән, ник үзен миннән ямьсез итеп яраткан?” – диде.

## *Лут галәйһиссәлам*

Лут галәйһиссәлам хәзрәти Ибраһимнең кыз карендәшенең улы. Бабилдә хәзрәти Ибраһим илә бергә иде. Аннан Ибраһим галәйһиссәлам илә бергә Шамга китте. Аллаһы Тәгалә аны "Содом" тирәсенә пәйгамбәр итеп җибәрде, Содомдагы таифә бик азгын, көферләре, потларга табынулары, вә боларга башка кабахәт фигыльләре өстенә, дөньяда һичкем тарафыннан эшләнмәгән бер кабахәтлек чыгармышлар иде. Ул кабахәтлекләре Коръән Шәрифтә бәян ителмеш, ул да "ливата" дигән кабахәт бер эштер. Боларның түрәләрендә нинди җабир (җәберләүче) вә залим түрәләр дә кыла алмаган эшләр; җәбер вә золымнар бар иде. Түрәләрендә булган золымнар, җөмләдән берсе шул: бер кешенең берәүгә йөз илле сум чамасы бурычы бар иде. Ләкин бурычның мөддәте (вакыты) биш ел иде. Бурычлы кеше казыйга барды: "Бурычым бар дөрес, ләкин мөддәте биш елдан соң түләдыр. Шул сәбәптән сездән үтенәмен, бирәчәгем бар кемсәне хәзерге көннән биш ел үткәнчегә зинданга ябып торсагыз икән. Чөнки биш елдан соң, акчасын тапшырырга килсәм, мин аны шунда табар идем, юкса аны эзләү авыр булыр", – диде. Казый бурычлы кемсәнең сүзен тыңлап, тегене биш елга зинданга япты (Окйанус Содом ләфзында).





Хәзрәти Лут пәйгамбәр булганнан соң, үзенең кавеменә әйтте: “Әй кавемем! Сез дөньяда һичкем тарафыннан эшләнмәгән бозыклыкны эшләдегез! Хатыннар илә кылынырга тиешле эшне, ир балалар илә кылуны гадәт иттегез, сез үзегезгә-үзегез зарар кыла торган кавемсез!” – диде.

Хәзрәти Лутның бу вәгазенә каршы кавеменнән иман китермәгәннәре әйттеләр: “Боларны авылларыгыздан чыгарыгыз, алар пакьләнүче кешеләр, безнең арабызда тормасыннар”, – диделәр. Аллаһы Тәгалә бу кавемгә газап җибәрде, шул газап илә барысы да һәлак булдылар. Бары хәзрәти Лут өй җәгәмәте илә һәм иман китергән кемсәләр илә хәляс булдылар. Бары хәзрәти Лутның иман китермәгәнлек сәбәпле хатыны газапта һәлак булды. Лут кавеменә килгән газап ике төрле димешләр. Берсе: таш яву, икенчесе зилзиләдер, ягъни авылларының асларын өскә каплаудыр.



## *Исмәгыйль галәйһиссәлам*

Исмәгыйль галәйһиссәлам Ибраһим галәйһиссәламнең улыдыр. Анасы хәзрәти Ибраһимның хатыны “Сара”ның кәнизәге (кол хатын, җария) “Һаҗәр” иде. Хәзрәти Сара бала тудырмады. Картайдылар. Хәзрәти Ибраһим үзе урынына варис булырга, баласы булмауга кәефсезләнә иде. Бу кайгыга хәзрәти Сара да уртаклаша иде. Соңра хәзрәти Сара үзенең кәнизәге Һаҗәрне хәзрәти Ибраһимга һибә (бүләк) итте. Хәзрәти Ибраһимнан Һаҗәр йөкле булды. Бер ир бала тудырды, исемен Исмәгыйль куйдылар. Соңра карт көнендә хәзрәти Сара да беренче бала буларак бер ир бала тудырды, исемен “Исхак” куйдылар. Шулай да башта хәзрәти Сара Һаҗәрдән Исмәгыйль тугач, хәзрәти Ибраһим да әүвәлге баласы хәзрәти Исмәгыйльне бик мәхәббәт илә караганнан, хәзрәти Сара Һаҗәр илә Исмәгыйльнең үз янында булуыннан кәефсезләнде. Ходаның тәкъдире вә олуг серле эшенә сәбәп булмак өчен, хәзрәти Ибраһим да Һаҗәр илә хәзрәти Исмәгыйльне, Кәгъбә урыны булган Мәккә дигән чокырлар арасына илтеп калдырды. Хәзрәти Исмәгыйль илә анасы Һаҗәр шунда тора башладылар. Шундагы гарәп кавеменнән булган җөрһүм кабиләләре илә берлектә гомер сөрә башладылар. Хәзрәти Исмәгыйль гыйбрани (яһүд) булса да, гарәп арасында үскәнгә, тәмам гарәпчә сөйли тор-





ган, гарәп гадәте илә гадәтләнгән иде. Үсеп җиткәч, гарәптән кыз алды. Шул сәбәптән, аннан туган балалар да гарәпчә сөйләделәр, тәмам гарәп булдылар. Рәсүлебез Мөхәммәд салләллаһү галәйһи вәссәләмнең бабасы да ошбу хәзрәти Исмәгыйль нәселеннән булды. Хәзрәти Исмәгыйльнең унике баласы булды. Аллаһы Тәгаләнең фәрмане илә бер вакытта хәзрәти Ибраһим да Мәккәгә килде. Хәзрәти Исмәгыйль илә берлектә Кәгъбәне яңадан бина иттеләр. Ул вакытта Гарәб җәзирәсенең (ярымутрау) Шам ягында Гамәлика таифәләре торалар иде. Исмәгыйль галәйһиссәлам Гамәлика илә Йәмән кабиләләренә пәйгамбәр булды. Вакыт үтә-үтә хәзрәти Исмәгыйльнең балалары, зөррияте (буын, ыру), кодалары кияүләре күбәйде, болар төрле тарафка таралдылар. Кайда булсалар да, дошманнарын җиңделәр. Гамаликадан булган кемсәләрдән иман китермәгәннәрен Мәккә ягыннан куып чыгардылар.



## *Исхак галәйһиссәлам*

Хәзрәти Ибраһимның улыдыр. Хәзрәти Ибраһим вафат булганнан соң, урынына хәзрәти Исхак пәйгамбәр булды. Хәзрәти Исхакның ике улы булды: берсе “Гайс”, икенчесе “Ягъкуб” исемле иделәр. Гайс хәзрәти Исмәгыйльнең кызын никахланды. Балалары бик күп булды. Шамның “Димәшкъ” дигән җиренә хуҗа булдылар.

### *Хәзрәти Ибраһимның төш күрүе*

Хәзрәти Ибраһим төшендә: “Әй Ибраһим, Минем ризалыгым өчен балаңны бугазлагыл!” – дигән сүзне ишетте. Бу төшне күргәчтен, бу төш Аллаһыданмы, шайтаннанмы, төшенә алмады. Өч көнгәчә күрде. Ахырында зөлхиҗҗәнең тугызынчы көнендә, бу төшнең Аллаһыдан икәнен белде. Унында (Корбан гаете көн булачак) улын бугазламак булды. Бугазлар өчен улын җиргә салды, пычак улының муенын кисмәде. Шул арада Аллаһы Тәгалә тарафыннан тәкә сую илә улын азат итү фәрманы килде. Шул көндә хәзрәти Ибраһим бер сарык тәкәсе бугазлады. Зөлхиҗҗәнең унында корбан чалу безгә шул вакыттан калган иске гадәт саналадыр.





## *Ягъкуб галәйһиссәлам*

Хәзрәти Исхакның улы Ягъкуб галәйһиссәламдер. Атасы, Исхак галәйһиссәлам вафатыннан соң, урынына хәзрәти Ягъкуб пәйгамбәр булды. Хәзрәти Исхак Көнган илендә иде, хәзрәти Ягъкуб та шунда урнашты. Хәзрәти Ягъкубның унике улы булды. Хәзрәти Ягъкубның исеме “Исраил” иде, сүрьяничә “Габдуллаһ” Аллаһ колы мәгънәсендәдер. Хәзрәти Ягъкубның балалары, балаларының балалары “бәни Исраил” диеп йөртеләдер, Ягъкуб балалары дигән сүздер. Бәни Исраил заманы хәзрәти Ягъкуб нәселе пәйгамбәрлек иткән заман дигән сүз. Бәни Исраил заманы, Хәзрәти Ягъкубның, Хәзрәти Гайсә галәйһиссәламгәчә тартыладыр.



# *Йосыф галәйһиссәлам*

Хәзрәти Йосыф хәзрәти Ягъкубның улыдыр. Бәни Исраил пәйгамбәрләренең әүвәлгесе буладыр. Хәзрәти Ягъкуб балалары арасында улы хәзрәти Йосыфны бик сөядер иде.

## *Хәзрәти Йосыфның төше*

Бервакытта хәзрәти Йосыф атасы Ягъкуб галәйһиссәламгә әйтте: “Әй атам, мин төшемдә унбер йолдыз, кояш һәм айны күрдем. Боларны үземә сәҗдә иткән хәлдә күрдем”, – диде. Хәзрәти Ягъкуб бу сүзгә каршы әйтте: “Әй угылкаем, син бу төшеңне агаларыңа сөйләмә, әгәр сөйләсәң, аларның ачулары килер дә, сиңа дошманлык итәрләр, шайтан чын кешегә дошмандыр. Синең бу төшең гүзәл төштер: Раббың сине пәйгамбәр вә дәрәҗәле кылыр. Төш юрауны белдертер, сиңа да, Ягъкуб нәселенә дә Үзенең пәйгамбәрлек нигъмәте бирер, нитәк (ничек) моннан элек аталарың Ибраһим илә Исхакка олуг нигъмәтләр биргән иде”. Хәзрәти Йосыф һәм дә аның туганы Бүнйәмин хәзрәти Ягъкубның иң сөекле балалары иде. Агалары уйлаштылар һәм берберсенә әйтештеләр: “Йосыф илә карендәше Бүнйәмин безнең атабыз каршында бик кадерле һәм сөекледер, без ул кадәр түгел. Безнең атабыз күрәләтә безгә җәбер





итәдер, Йосыфны үтерик яки ерак җиргә илтеп ташлыйк, шуннан соң гына безгә атабыз кадер кылыр. Шуннан соң гына без кадерле булырбыз”. Бу сүзгә каршы ун карендәшнең арасыннан берсе әйтте: “Үтермәгез, үтерү ярамый, аны япандагы кое төбенә ташларга кирәк, мосафирлардан бәгъзеләре очырап аны алыр, атасыннан аеруны теләгәндә шул гына кирәк”, – диештеләр. Шул киңәшне беркетеп, аталарына әйттеләр: “Әй атабыз, син Йосыфны безнең илә йөртүгә разый булмайсың, бездән шик тотасың, син аны иртәгә безнең илә бергә җибәр, ул сахрада безнең илә бергә йөрер, анда уйнар, хозур итеп йөрер, без аны адашудан, зарарланудан сакларбыз”. Бу сүзгә каршы хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Сез Йосыфны алып китсәгез, мин тынчсызланырмын. Чөнки сез сизмәгән вакытта бүре килеп, ашау ихтималы бар”. Бу сүзгә каршы хәзрәти Йосыфның агалары әйттеләр: “Йосыф безнең карендәшебез, без аны бүредән ашатмаска тырышабыз, бүре ашаса, безгә кайгы булачак, шул сәбәптән без аны бүредән саклаячакбыз...”

Агалары хәзрәти Йосыфны алып киттеләр һәм дә аны коега салырга сүз беркеттеләр. Һәм коега салдылар. Хәзрәти Йосыф кое эчендә булган бер каты таш өстендә торды. Шул вакытта Аллаһы Тәгалә тарафыннан вәхи килде: “Әй Йосыф, бердә кайгырма, озак үтмәс, син агаларыңның бу эшләрен йөзләренә әйтерсең, әмма алар синең үзләренең туганнары икәнеңне белмәсләр. Хәзрәти Йосыфның агалары кичкә каршы елаган булып, аталары янына кайттылар. Аталарына әйттеләр: “Әй атабыз, без үзара узыша идек, шул вакытта Йосыфны әйберләребез янында калдырдык. Килсәк, Йосыфны бүре ашаган, син безнең бу сүзләребезгә ышанмыйсың, безгә

электә инабәтең (ышаныч) булмаганга, Йосыфны артык сөйгәнгә рас сүзебезгә дә ышанмыйсыз”. Менә күлмәге дип, ялган канга буяган күлмәкне китереп күрсәттеләр. Күлмәкне күргәч хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Бу эшне сезгә усаллыкларыгыз гына өйрәткән, болар бар да хәйлә генә, инде ни кылыйм, Аллаһы Тәгаләнең казасына күркәм сабырдан башка эш юк. Һәр эштә Аллаһы Тәгаләдән ярдәм эстәмәк тиеш. Аллаһы Тәгалә миңа Үзе ярдәм бирсен”, – дип сүзен тәмам итте. Йосыф галәйһиссәлам коеда торадыр иде. Юлчылар Мисырга бара торган кәрван бу коега туктап, су алу өчен бау бәйләп, чиләкләрен коега төшерделәр. Хәзрәти Йосыф чиләк бавы илә ияреп коедан чыкты. Су алучы хәзрәти Йосыфны күреп әйтте: “Карагыз, сөенеч, бу гүзәл бер кол!” Хәзрәти Йосыф коега ташланган көннән соң, агаларыннан иң олысы Яһүдә һәр көндә хәзрәти Йосыфка ашамлык китерә иде. Соңгы баруында Йосыф галәйһиссәлам кәрванчы кулында вакытта: “Бу безнең колыбыз, бездән баш тартты, сатабыз,” - диде. Кәрванчыга бик арзан бәһа илә генә 3 сум 30 тиен микъдарына сатты да китте. Бу кәрван аны Мисырга алып киттеләр. Һич сукмадылар вә тимәделәр. Мисырда, Мисыр падишаһының хәзинәчесе Газизгә саттылар. Егерме алтын бәрабәренә Газиз аны алды. Өенә кайтарды да, хатыны Зөләйхага әйтте: “Әй Зөләйха, менә бу егетне үзебезгә сатып алдым, син моңа яхшы урын хәзерлә, бу егет киләчәктә безгә файда бирер, йә бөтенләй үзебезгә бала итеп тотарбыз”, – диде. Хәзрәти Йосыф үз заманында беренче гүзәл егет иде. Яше дә унҗиде-унсигезләрдә генә иде. Күзе төшкән хатын-кыз күзен алмаслык дәрәҗәдә гүзәл иде. Хәзрәти Йосыф балигъ булды. Гакылы камил, фәһеме (аң) ачык иде. Төш





юраудa Аллаһының фәрманы илә бик үткен һәм дә оста иде. Газиз хатыны Зөләйха ире өйдә юк чакта, хәзрәти Йосыфка күңеле төштектән, икесе генә бер урында ятып тормак булды. Хәзрәти Йосыфның моннан бердә хәбәре вә бу эштә исәбе дә юк иде. Хәзрәти Зөләйха өенең ишекләрен бикләде дә, хәзрәти Йосыфка әйтте: “Әй Йосыф, кил бире, бергә ятыйк”, – диде. Хәзрәти Йосыф Зөләйханың нияте ни икәнен сизде дә: “Мин ул хыянәттән Аллаһыга сыгынамын, үземне кадерләгән хуҗам Газиз әфәнденең җәмәгатенә хыянәт итүдән куркамын, изгелеккә каршы явызлык кылучыларга Аллаһы Тәгалә рәхәтлек вә бәхет бирмәс”, - диде. Хәзрәти Зөләйха Хәзрәти Йосыф илә кавышуны теләде. Әгәр дә хәзрәти Йосыф Аллаһы Тәгаләнең галәмәтен белмәсә вә күрмәсә иде, әлбәттә, Зөләйха кебек кавышуны барлыкка китерер иде. Ләкин Аллаһының галәмәте аркасында бу эштән тыелды.

Аллаһы Тәгалә әйтә: “Безнең аңа галәмәт күрсәтүебез, аны зинадан, яманлыктан дүндерү өчендер. Йосыф Безнең ихласлы колларыбыздандыр”. Хәзрәти Йосыф Зөләйханың йомышын тыңламагач, бу эшкә хәзрәти Йосыфны көчләп кушмак өчен Зөләйха хәзрәти Йосыфны тотмак булды. Хәзрәти Йосыф ишеккә таба качты, хәзрәти Зөләйха куып китте. Артыннан җитеп, күлмәген арттан буйга ертып җибәрде, ишек янында хәлләрендә кайтып килүче Газиз боларны күрде. Зөләйха гаебен яшерү өчен әйтте: “Әй хуҗам! Синең җәмәгатеңә хыянәтне теләгән кемсәнең хөкеме, әлбәттә, зинданга ябылу яки каты җәза кылу гынадыр. Менә Йосыф миңа хыянәт теләде, мин качтым”, – диде. Хәзрәти Йосыф бу сүзгә каршы әйтте: “Әй хуҗам! Ул үзе миннән кавышу-

ны үтенде, әмма мин разый булмадым”, - диде. Шул вакытта, өй эчендә булган Зөләйханың ата бер тугма ир карендәшенең улы гүаһлык (шаһит) биреп әйтте: “Әгәр дә Йосыфның күлмәге алдагы яктан ертылган булса, Зөләйханың сүзе дөрес буладыр, Йосыф ялганчы була. Әгәр дә күлмәге арттан ертылган булса, Зөләйха ялганлаган була, Йосыф рас була, ягъни усаллык Зөләйхада буладыр”. Бу сүзне ишеткәч, Зөләйханың ире хәзрәти Йосыфның күлмәге арттан ертылганын күреп әйтте: “Бу эш, әй Зөләйха, сез хатыннарның мәкерләреннән, сезнең мәкер вә хәйләләрегез бик зурдыр, әй Йосыф, син инде бу эшне оныт, берәүгә дә белдертмәгел, син Зөләйха, бу гөнаһыңнан тәүбә кылгыл, син хата кылдың, яман уйлар уйладың!” – диде. Хәзрәти Йосыфның күлмәге арттан ертылу, гаеп хәзрәти Зөләйхада булуга, алдан аерулуы гаеп хәзрәти Йосыфка булуга билге булуы нидән сизеләдер? (Укучы үзе уйласын!).

Шулай да, бу вакыйга Мисыр халкы арасында таралды. Моны таратучы биш хатындыр: 1) хаҗиб (ишек саксчысы); 2) сәкый (олугларга эчемлек эчертүче); 3) хәббаз (икмәкче); 4) сәҗҗан (зиндан башлыгы); 5) сахибеддәваб (хайваннар караучы) хатыннары. Болар шәһәр халкы арасында болай сөйләгәннәр: “Газизнең хатыны (Зөләйха) үзенең колына гашыйк булган, Зөләйха юлдан язган икән”,– дип, күп сүзләр илә Зөләйханы гайбәт кылганнар... Зөләйха бу сүзләрне ишеткәч, теге биш хатынны һәм дә алар янына өенә тагын утыз бишләп хатын өндәгән. Боларны мәҗлескә урнаштырган, һәрберсенә дә тарелка илә үзләре турап ашый торган аш китергән, һәрберсенә дә берәр пычак биргән. Болар пычакларын тотып ашларын кискәндә генә, Зөләйха хәзрәти Йосыф-





ка хатыннар алдына чыгарга кушкан. Шулвакыт хәзрәти Йосыф хатыннар хозурына килеп чыкты. Хатыннар аны күргәч, күңелләренә гаҗәп бер хәл булды, һәрберсенең дә күңелләре хәзрәти Йосыф йөзенә авышты, шул арада кулларындагы пычаклар илә аш урынына кулларын кистеләр: “Аллаһ! Сөбханалла! Бу егет адәми түгел, бәлки Аллаһы Тәгаләнең фәрештәләреннән хөрмәтле булган бер фәрештәдер”, - диештеләр. Бу эшләренә һәм дә сүзләренә каршы Зөләйха әйтте: “Менә инде сезнең аның хакында шелтә кылган егет шул, мин аңардан үземә кушылуны теләгән идем, әмма ул хыянәттән тартынды. Әгәр дә мин теләгән эшне кылмаса, зинданга ябылыныр һәм дә хур вә рисвай булыр,” – диде. Бу мәҗлестәге хатыннар, табигый, хәзрәти Йосыфка хуҗа хатыныңның сүзен тыңла дип фәрман иттеләр. Хәзрәти Йосыф Раббысы Аллаһы Тәгаләгә мөнәҗәт итеп әйтте: “Әй Раббым, бу хатыннар өндәгән нәрсәгә катышуга караганда минем өчен зиндан сөеклерәктер. Әй Раббым! Әгәр дә Син миннән хатыннарның тозакларын дүндермәсәң, мин аларга катышып гөнаһка чумучылардан булырмын”, – диде. Аллаһы Тәгалә хәзрәти Йосыфның бу догасын кабул итте, хатыннарның тозагыннан хәляс итте, соңра шәһәрдә сүзләр басылганчы, Зөләйханың гаебен оныттырганчы, хәзрәти Йосыфны зинданга япмак булдылар. Хәзрәти Йосыфны зинданга япканда берлектә ике егет ябылдылар. Бу егетләрдән берсе падишаһның шәрабчысы, берсе икмәкчесе иде. Падишаһны агуларга телиләр дип, болардан шикләнеп, зинданга җибәрелгәннәр. Зинданда болар өчәүләп торалар иде. Хәзрәти Йосыфның салих (яхшы, изге) бер кеше икәнен төшенеп, болар үзләренең әүвәлдә күргән төшләрен





хәзрәти Йосыфка бәян итә башладылар; шәрабчы әйтте: “Мин төшемдә йөзем җимешеннән хәмер сыкканымны күрдем”, – диде, икмәкче әйтте: “Мин төшемдә баш өстемә икмәк күтәргән идем, бер кош килеп, шул икмәкне башымда хәлемдә чукый иде. Әй егет, без сине изгеләрдән табабыз, син инде безнең бу төшләребезнең юравын әйткел!” - диделәр. Хәзрәти Йосыф әйтте: “Әй егетләр, мин төш юрауда остамын, сезнең төшегездә алдыгызга куелган ризыкны ашамастан, ягъни уянганнан соң, юравы килмәстән элек мин сезгә җавап бирермен.

Бу юрау минем Раббым, миңа өйрәткән нәрсәләр җөмләсеннәндер. Мин Аллаһыга һәм ахирәт көненә ышанмый торган кемсәләрнең диннәрен ташладым. Һәм иярдем аталарым: Ибраһим, Исхак, Ягъкуб милләтенә, безгә (адәмиләргә) Аллаһы Тәгаләгә һичнәрсәне тиң тоту яраклы булмас. Аллаһы Тәгаләне берләү бәндәләргә Аллаһы Тәгаләнең фазыл вә рәхмәтеннәндер, әмма адәмиләрнең күбесе бу эшкә шөкер кылмыйлар...

Әй зиндан әһеленнән булган егетләр, уйлагыз әле күп вә төрле булган раббылар хәерме, яисә ялгыз вә һәрнәрсәгә кадир (көче җитүче, булдыра алучы) булган Аллаһы Тәгалә хәерме? Сез һәм дә сезнең фикерегездә булган кемсәләр үзегез һәм дә аталарыгыз потларга гына коллык кыласызлар, Аллаһы Тәгалә тарафыннан ул нәрсәләргә табынуга, коллык кылуга бердә дәлил юк, һәр эштә хөкем Аллаһыныкыдыр. Ул Аллаһы Тәгалә Үзенә генә коллык итәргә боерды. Бу мин әйткән дин - хак диндер. Әмма кяферләр аны белмиләр. Инде иптәшләр, мин сезнең төшләрегезне юрыймын: төшендә хәмер сыгучыгыз зинданнан чыгар да, әүвәлдәге кебек хуҗасына шәраб эчереп торыр. Әмма икмәкче егет шул





заман зинданнан чыгарылыр да, асып үтерелер, дарда вакытта башын кош чукыр", - диде. Вакыйган (чыннан да), хәзрәти Йосыф юраганча эш кылынды.

Шәрабчыга хәзрәти Йосыф әйтте: "Син чыкканнан соң хуҗаң падишаһка минем хәлемне сөйлә". Шәрабчы чыкты, ләкин хәзрәти Йосыфның үтенечен онытты. Шул рәвештә хәзрәти Йосыф "бидъгы" еллар зинданда ятты. Бидъгы – өчтән тугызга кадәр. Өчтән ким булмый, тугыздан артык булмыйдыр. Дүрт, биш, алты, җиде, сигез тугыз еллар бидъгы буладыр. Шул вакытларда Мисыр падишаһы (Рәййан бине Вәлид) төш күрде, үзенең төш юраучыларына юравын сорап, ул төшен бәян итте: "Мин төшемдә җиде симез сыер, җиде арык сыер, җиде яшел башак, җиде җитешкән орлыкланган башак күрдем. Җиде симез сыерны теге җиде арык сыер кабып йоттылар. Коры башаклар яшел башакларга чолганып, яшел башакларга өстен булдылар. Менә сез минем шул төшемне юрагыз, әгәр дә төш юраучы булсагыз", - диеп мөгаббирләренә (төш юраучы) әйтте. Мөгаббирләр әйттеләр: "Бу төш әдгасы әхлям (чүпчар, буш) төш, без мондай төшләрнең юравын белмибез", – диделәр. Шәрабчы егет әйтте: "Мине зинданга җибәрегез, мин бу төшнең юравын белеп кайтырмын," – диде. Шәрабчы зинданга барды һәм әйтте: "Әй туры сүзле Йосыф, син безгә җиде симез сыерны, җиде арык сыер ашавын һәм дә җиде яшел башакны җиде коры башак каплаган төшнең юравын әйткел! Мин кайтып, падишаһка һәм дә бөтен халыкка юравыңны бәян итәрмен, һәрберсе дә сине белерләр", – диде. Хәзрәти Йосыф җавап бирде: "Сез гадәтегез буенча җиде ел тоташ иген чәчеп урып алырсыз (ул елларда иген яхшы

булачак, саклап җыеп калсагыз кирәк). Бу җиде елдан соң иген булмый торган җиде ачлык ел килер. Бу вакытта сез алдагы җиде елда җыеп калган ашлыкны ашарсыз. Шуннан соң, янә дә иген була торган вә җимешләр уңа торган еллар килер. Адәмиләр һәрберсе дә иркенлектә булыр", – диде. Соңра бу егет патша сараена кайтты, төшнең тәгъбирен сөйләде. Падишаһ әйтте: "Инде ул егетне монда алып килегез!" – дип. Хәзрәти Йосыфка падишаһның илчесе барды, хәзрәти Йосыф аңа әйтте: "Син падишаһка кайтып әйт, мине зинданга кертүгә сәбәп булган хатыннарның эшләре ничек, алар минем хакымда хәзерендә ул кулларын кискән хатыннар, минем хыянәтсезлегемне бәян иткәннәрме, юкмы?" Илче кайтып әйткәч, падишаһ теге хатыннардан сорады: "Сез Йосыфтан яман эш кылуын арзу (теләк) иттегеңездә, Йосыф ни кылды? Ни әйтте?" – дип. Хатыннар әйтте: "Ант итәбез, без Йосыфта яманлык сыйфаты күрмәдек, ул пакь, саф," – диделәр. Газиз хатыны әйтте: "Менә хәзер хаклык әшкярәләнде, Йосыфны мин үзем кыстаган идем; Йосыф баш тарткан иде, аңарда бер дә гаеп юк. Ул рас сүзле, яхшы уйлы кеше", – диде. Хәзрәти Йосыфның бу сүзне әйтүе, үзенең хыянәте булмаганын вә үзе зина кебек эшләрдән ерак булганын белдертү өчендер, илче хәзрәти Йосыфның сүзләрен кайтып әйткәч, падишаһ та хатыннардан хакыйкать хәлне белгәч, падишаһ әйтте: "Ул егетне монда алып килегез, мин аны үземнең хас кешеләремнән кылырмын", – диде. Хәзрәти Йосыфны зинданнан патша янына китерделәр. Хәзрәти Йосыф илә падишаһ сөйләштеләр. Падишаһ әйтте: "Син хәзерге көндә безнең каршыбызда урнашып торучы әмин бер кемсәсең. Нинди эш илә шөгыльләнмәк буласың?" –





диде. Хәзрәти Йосыф әйтте: “Син мине Мисыр җиренең хәзинәләренә баш кылгыл. Мин ул җирне тиешенчә саклаучы һәм белүчемен.” Хәзрәти Йосыф Мисыр мәмләкәтенең бу җиренә дә хуҗалык итте. Бу араларда хуҗасы булган Газиз хәзинәче вафат булып, Зөләйха тол калган иде. Хәзрәти Йосыф Зөләйханы никахлады. Мисырның мал хуҗалыгы хәзрәти Йосыфтан тулды. Хәзрәти Йосыф иген була торган елларда игенне бик чәчтерде. Бу вакыткача игенлек саналмаган җирләрне дә төзәттереп, иген чәчә торган җирләрне күбәйтте. Һәр елны күп ашлык амбарларга тутырып бикләтте. Ачлык еллар башланды, тирә-якта (Көнган авылының тарафларында да) ачлык гомер сөрә башлады. Бар ашлык Мисыр шәһәрендә генә җыелып калды. Хәзрәти Йосыф амбарлардагы ашлыкны тирә-яктагы халыкка тарата башлады. Ашлык кирәк кешеләр һәрберсе дә үзләре килеп алуын лязим итте. Бер кешегә бер кешелектән артык сатмас иде. Моның сәбәбе, байлар килеп ничә мең потлар ашлык алып, аны тирә-якта кыйммәт бәһа илә сатып, халыкка җәбер ясамасыннар өчен. Ачлык Көнгангә җиттектә, хәзрәти Ягъкуб балалары, Йосыф галәйһиссәламнең агалары да Мисырга килделәр. Агалары хәзрәти Йосыф янына керделәр. Хәзрәти Йосыф аларны таныды. Әмма алар хәзрәти Йосыфны танымадылар. Бу сәфәрләрендә Бүнйәмин килмәгән иде. Хәзрәти Йосыф боларның ашлыкларын тиеш кадәр йөкләренә салдырды. Тиеш акчаларын алды. Соңра әйтте: “Икенче килгәндә өйдә калган энегезне дә алып килегез, әгәр дә аны алып килмәсәгез, моннан соң сезгә ашлык юк!” – диде. Һәм дә хезмәтчеләренә кушып, үзләреннән алган акчаны белдерми генә йөкләренә куйдырды. Өйләренә

кайттылар да, аталарына әйттеләр: “Бу юлыга ашлык алып кайттык, моннан соң Бүнйәминне алып бармасак, безгә ашлык бирелмәячәк,” – диделәр. Хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Инде мин сезгә Бүнйәминне биреп җибәрсәм, Йосыф кебек аны да һәлак итмәссез микән, хәерле булсын, Аллаһыга тапшырдым, икенче барганда алып барырсыз!” – диде. Йөкләрен ачтылар. Ни күрсеннәр, ашлык бәрабәренә биргән нәрсәләре һәрберсе дә кире кайткан. Һәм әйттеләр: “Әй атабыз, безгә тагын ни кирәк инде, алып барган малларыбызны кире салып җибәргәннәр. Инде тагын барырбыз да, өй җәмәгатьләребезгә азык алып кайтырбыз, барганда-кайтканда Бүнйәминне сакларбыз. Аның өлешенә артыграк ашлык алып кайтырбыз. Бу алып кайткан ашлык кына безгә җитмәс әле,” – диештеләр. Хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Сез Аллаһ илә миңа вәгъдә бирегез, Бүнйәминне кулыгыздан килгән кадәр тырышып сакларга, кулыгыздан килмәгән рәвештә һәлак булса, анда сезне гаепләмәм,” – диде. Уллары Аллаһ илә вәгъдә бирделәр. “Без Бүнйәминне сакларбыз, безнең бу вәгъдәбезгә Аллаһы Тәгалә шаһит,” - диделәр. Хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Әй балаларым, Мисыр шәһәренә кергәндә барыгызда бер капкадан кермәгез, бәлки, төрлегез төрле капкадан керегез!” – диде. Болар Мисырга барып, аталары боерган рәвештә шәһәргә керделәр. Хәзрәти Йосыф янына барып керделәр исә, хәзрәти Йосыф энесе Бүнйәминне: “Син бердә кайгырма, агаларыңның кылган эшләренә борчылма,” - диде. Үз янына алып, кочаклап, диде: “Мин синең туганың Йосыфмын.” Боларга һәрбересенә дә үз өлешләрен үз дөяләренә йөкләделәр. Соңра Бүнйәмин йөгенә бер көмеш чиләк куйдылар, болар киттеләр. Артларын-





нан берәү чыгып: “Әй кәрван, сез угрыларсыз!” – диеп кычкырды. Болар туктап әйттеләр: “Ни-нәрсә югалттыгыз?” Арттан чыккан кешеләр: “Без падишаһның көмеш чиләген югалттык, табып биргән кешегә бер дөя йөге ашлык бирелер.” Боларны хәзрәти Йосыф янына алып кайттылар. Болар: “Без угры түгел, безнең йөгебездә урланган нәрсә юк,” – диделәр. Хәзрәти Йосыф каршындагы кешеләр сорадылар: “Әгәр дә сүзегез ялган булып, йөкләрегездән берсендә урланган нәрсә чыкса, аның җәзасы нәрсә?” – дип.

Болар аталарының шәригатен әйттеләр: “Урлаган кешенең җәзасы, аны кол итеп алып калудыр! Кемнең йөгеннән чыкса, шуны кол итеп алып калу тиеш,” – диделәр. Хәзрәти Йосыф йөкләрен тенти башлады. Башта агаларының йөкләрен карап, соңра Бүнйәмин йөген карады. Бүнйәмин йөгеннән чиләкне тартып чыгарды да, хәзрәти Ягъкуб шәригате илә хөкем итеп, Бүнйәминне агаларыннан алып калды. Агалары хәзрәти Йосыфка әйттеләр: “Моның туганы Йосыф та шулай урлаган иде, монысы, әлбәттә, урлар, ышанабыз!” – диделәр (хәзрәти Йосыфны урлаган диюләре). Шул вакытта хәзрәти Йосыф эченнән генә әйтте: “Сез Бүнйәмингә караганда да явызлар, сез энегезне саттыгыз,” – дип, үзләренә ишеттерми генә сөйләде. Агалары гозер итеп, хәзрәти Йосыфка әйттеләр: “Әй газиз, бу Бүнйәминнең атасы бик карт бер кеше, моны үзенең югалган улы урынына юанычка һәмишә (һаман) үз янында тотадыр, сез аның урынына безнең беребезне алып калсагыз икән, син халыкка мәрхәмәтле, шәфкатьле кеше булырга охшыйсың, безгә мәрхәмәт кылып аның урынына беребезне алып калсаң икән,” – диделәр. Хәзрәти Йосыф бу сүзләренә каршы:

“Аллаһ сакласын, кеше урынына бер дә гаебе булмаган, урламаган бер кешене алып калырга, ул эш золым буладыр,” – диде. Агалары хәзрәти Йосыфтан Бүнйәминне алуның булмавын сизгәч, үзара аерылып сөйләшә башладыр. Арада олуг булганнары (Рәвилме, Шәмгунме, Яһүдәме): “Бүнйәминне сәламәт алып кайтырга атагыз вәгъдә алды, моннан элек тә Йосыф хакында шулай вәгъдәгә кире эш булдырдык, инде бу икенче эш шундый вәгъдәсезлек, мин өйгә кайтмыймын. Атам кайт инде дип чакырмаган хәлдә, йә энем Бүнйәмин илә бергә Мисыр җиреннән чыкмыйм. Булмаганда өйгә кайтмыйм. Сез атагызга кайтыгыз да әйтегез: “Улың Бүнйәмин газизнең көмеш савытын урлады, үз күз алдыбызда йөгеннән табып алдылар, без аны сәламәт алып кайтырга вәгъдә биргән идек, әмма без аның урлаячагын белмәдек; без бу сүзебездә рас, моны Мисыр халкыннан сора, безне бер дә шиксез туры сүзле табырсың!” – диегез”. Тугызау Көнганга кайттылар, хәзрәти Ягъкубка шул рәвештә сөйләдер. Хәзрәти Ягъкуб: “Бу эш Йосыф хакындагы эш кебек, урлады дигәнегез бер хәйлә генәдер; ни эшләмәк кирәк, Аллаһы Тәгаләгә сабырдан башка эш юк, Аллаһы Тәгалә бервакытта Йосыфны да, Бүнйәминне дә, олуг угылны да берлектә кавыштырыр әле,” – дип, болардан йөзен дүндерде дә: “Әй Йосыф өчен кайгыруым,” - дип кычкырды. Хәзрәти Ягъкубның хәзрәти Йосыф юк булганнан бирле елый-елый күзләренә ак төшеп беткән иде, әмма кайгысын кешегә белдертми иде. Балалары аталарына әйттеләр: “Син инде Йосыфны уйлый-уйлый җүләрләнәсең, һәлаклеккә төшәсең!” - дип.

Бу сүзләренә каршы хәзрәти Ягъкуб әйтте: “Мин кайгымны да, борчылуымны да Аллаһы Тәгаләгә генә ши-

каять (зарлану) итәмен. Һәм мин Аллаһы Тәгаләдән сез белмәгән нәрсәләрне беләмен. Әй улларым, сез инде Мисыр тирәсенә барыгыз, Йосыф илә Бүнйәмин хәлләрен тикшерегез, бәлки белүчеләр, күрүчеләр булмасмы, Аллаһының рәхмәте киң, ихтимал, Аллаһы Тәгалә һәр икесен дә кавыштырыр. Аллаһының рәхмәтеннән өмет кисү мөэмин кешегә яраклы эш түгел!" – диде.

Тугызау хәзрәти Йосыфка бардылар, һәм үзләренең хәлләрен сөйләп диделәр: "Әй газиз, безне һәм өй җәмәгатебезне ачлык каплап алды, без сиңа начар акчалар вә яраксыз маллар китердек, инде син безгә ничек булса да ашлык биреп җибәр, акчабыз бәрабәренә аз тисә дә, садака кылып булса да, берәр дөя йөге ашлык биреп җибәрсәң икән," – диделәр. Шул вакытта хәзрәти Йосыф әйтте: "Сез үзегезнең туганыгыз Йосыфны һәм дә Бүнйәмингә кылган эшегезне беләсезме? Аларга нинди олуг кабахәтлекләр эшләдегез?" Бу сүздән туганнары хәзрәти Йосыфны таный башлап диделәр: "Әллә син Йосыфмы? Без сине Йосыфка охшатабыз," – диделәр. Хәзрәти Йосыф әйтте: "Мин - Йосыф, бу минем туганым Бүнйәмин, Аллаһы Тәгалә безне сезнең җәбер, золымнарыгыздан хәлас итеп, икебезне бергә кавыштырды, Аллаһы Тәгалә Үзенең фәрманын тотып, бәлаләренә сабыр иткәннәргә дөнья-ахирәт сәгадәтен (бәхет) бирәдер. Яхшы күңелле булганнарның савапларын бушка җибәрмәс". Бу сүзгә каршы агалары әйттеләр: "Аллаһ илә ант итәбез, Аллаһы Тәгалә сине бездән өстен кылды, без аны белми саташып сине хурлыкка ташламак булдык. Инде син безне гафу иткел," – диделәр. Хәзрәти Йосыф әйтте: "Карендәшләрем! Бүген сезгә шелтә көне булса да, минем тарафымнан сезгә шелтә юк. Миңа кылган

җәберләрегезне барын да кичтем. Рәхмәт иясе Аллаһы Тәгалә сезнең гөнаһларыгызны ярлыкаса кирәк!"

"Инде агаларым, атам ни хәлдә?" - дип сорады. Агалары: "Атабыз синең кайгыңнан елый-елый күзләренә ак салды", – диделәр. Хәзрәти Йосыф моңа каршы әйтте: "Сез инде, минем бу күлмәгемне атама алып кайтып, атамның йөзенә сыйпагыз, шул вакыт атамның күзләренә сәламәтлек килер. Кайтып бу күлмәгемне атамның йөзенә сыйпап күзләрен сәламәтләндерегез дә, бөтен өй эчегез илә берлектә монда Мисырга килегез!"

Кайчан агалары Мисырдан чыгып кәрван булып юлга чыктылар исә, хәзрәти Ягъкуб Кәнгандә хәлендә өй җәмәгатенә әйтте: "Мин миемдә Йосыфның исен табамын, сез гәрчә мине саташкан дисәгез дә, мин расында Йосыф исен табамын", – дип. Каршында җәмәгать әйттеләр: "Аллаһ берлә ант итәбез, дөреслектә, син үзеңнең иске саташыуңдасың", – дип.

Юлдан хәзрәти Ягъкубның балалары араларыннан берсен алдан сөенеч алырга, күлмәкне биреп өйләренә җибәрделәр. Бу сөенеч китерүче кайтып, күлмәкне хәзрәти Ягъкубның йөзенә куйдыкта, хәзрәти Ягъкуб шул сәгать әүвәлге кебек күзле булып әверелде. Шул вакытта хәзрәти Ягъкуб өй җәмәгатьләренә әйтте: "Мин сезгә әйтмәдем мени, мин Аллаһы Тәгаләнең вәхисе илә, сез белмәгән нәрсәләрне беләмен дип", – диде. Озак үтмәде, хәзрәти Ягъкубның балалары кайтты һәм әйттеләр: "Әй атабыз! Син безнең өчен гөнаһларыбызның ярлакануын эстәгел, без ялгышып йөргәнбез икән!" – дип. Хәзрәти Ягъкуб әйтте: "Мин озакламый сезнең өчен Раббымнан ярлыкану эстәрмен, минем Раббым гөнаһларны ярлыка-





учы һәм дә халкына мәрхәмәт кылучыдыр”. Соңра барысы бергә җыелышып ире, хатыны җитмеш ике кеше буларак Мисырга юнәлделәр. Мисырга җиттеләр. Хәзрәти Йосыф һәм падишаһ вә башка Мисыр халкы берлектә боларны каршы алдылар.

Хәзрәти Йосыф ата-анасын кочаклап күреште. Һәм әйтте: “Мисырга тыныч булганыгыз хәлдә кирәгез”, – диде. Ата-анасын югары урынга (тәхеткә) утыртты. Агалары һәрберсе дә берлектә хәзрәти Йосыфка тәгъзыйм (олылау) сәҗдәсе кылдылар. Хәзрәти Йосыф әйтте: “Әй атам, бу хәлләр минем яшь вакытымда күргән төшемнең юравы, ул төшне Аллаһы Тәгалә рас кылды. Раббым мине зинданнан чыгарып, миңа ихсан (изгелек итү, ярдәм) кылды. Сезне Мисырга китерде. Агаларым илә ике арабызне шайтан бозганнан соң, Аллаһы Тәгалә барыбызны бергә җыйды”, – дип ошбу рәвештә мөнәҗәт әйтте: “Әй Раббым, Син миңа җир милкеннән, Мисыр милкен бирдең һәм миңа төш юрау гыйлемен өйрәттең, әй күкләр илә җирне яратучы, Син минем дөнья вә ахирәтемдә ярдәмчемсең, мине мөслим итеп үтергел, үлгәннән соң изге кешеләр илә бергә кылгыл!” – диде.

### *Хәзрәти Ягъкубның Мисырда торуы*

Хәзрәти Ягъкуб Мисырда егерме дүрт ел чамасы гомер сөреп вафат булды. Үзенең васыяте илә Шам җиренә аталары янына дәфен (җирләү) ителде. Хәзрәти Йосыф та атасыннан соң егерме өч ел чамасы гомер сөреп, дөньяны ташлады. Аны кайда күмү турысында күп низаг башланды, бәгъзеләр монда, бәгъзеләр тегендә дип, хәтта, кара-каршы сугышу дәрәҗәсенә җитештеләр. Соңра бер

сүзгә килеп, мәрмәрдән ясалган табут илә Нил дәрьясына салмышлар диләр. Хәзрәти Муса аны Нил дәрьясыннан алып, аталары янына күмгән диләр. Хәзрәти Йосыф йөз егерме яшь гомер сөргән. Зөләйхадан өч баласы булган: Ифраим, Мишә һәм Рәхимә. Мишә Юшаг бине Нунның бабасы. Рәхимә хәзрәти Әйюбнең хатыныдыр.



## *Әйюб галәйһиссәлам*

Әйюб галәйһиссәлам (Исхак галәйһиссәлам улы) Гайсның балаларыннан. Хәзрәти Әйюб бик бай булган, дүрт аяклы хайваннары күп булган. Шамның “Димәшкъ” дигән урынында күп мөлкәте булган. Аллаһы Тәгалә хәзрәти Әйюбне күптөрле бәлалар илә бәлаләндереп сынаган. Хәзрәти Әйюб күптөрле хасталыклар да күргән.

Хаста булды. Әмма янындагы бер хатыны һәмишә аерылмый, хасталыгының әүвәленнән сәламәтләнүенә кадәр бергә булды. Хәзрәти Әйюбнең бөтен хайваннары һәлак булып, балалары да һәлак булмышлар, соңра Аллаһы Тәгалә аңа сәламәтлек биреп, әүвәлгедән артык байлык вә балалары да булмыш.



## *Шөгаеб галәйһиссәлам*

Шөгаеб галәйһиссаләм, Ибраһим галәйһиссәлам утка ташланганнан соң, иманга килеп, хәзрәти Ибраһим илә берлектә Шамга күчкән кабиләдәндер.

Әбисе Лут галәйһиссәлам кызыдыр. Мәдйән илә Әйкә кавеменә пәйгамбәр булды. Хәзрәти Шөгаеб никадәр сөчүк телле, йомшак сүзле булса да, кавеменә сүз аңлата алмады. Һичберсе дә тугрылыкка күнелмәделәр. Аллаһы Тәгалә Әйкә кавеменә каты эсселек җибәрде. Җиде көн каты эссе булды, елгалар кипте.

Шул арада күктә бер болыт күренде. Болар яңгыр болыты дип астына җыелыштылар. Болыттан яңгыр урынына ут явып, барысы да һәлак булдылар. Мәдйән кавеме каты бер тавыш илә һәлак ителделәр. Хәзрәти Шөгаеб иман китергәннәр илә берлектә Мәккәгә китте. Вафатына кадәр шунда торды. Мәдйәндә торганда бер кызын хәзрәти Мусага никахландырды, анысы хәзрәти Муса тарихында бәян ителер.

* * *

## *Муса галәйһиссәлам*

Йосыф галәһйиссәлам соңыннан Мисырда бәни Исраил бик күбәйде, үзләре хәзрәти Ягъкуб һәм хәзрәти Йосыф галәйһиссәлам динендә иделәр. Мисырның иске халкы кыбтыйлар йолдызларга, потларга табыналар иде. Болар бәни Исраилне бик хур күрәләр иде. Үзләренә хезмәтче итеп, тоткын итеп тоталар иде. Авыр һәм мәшәкатьле эшләрне алардан эшләтәләр иде. Шулай да кыбтыйлар бәни Исраилнең көннән-көн артуыннан куркалар иде.

Бәни Исраил кыбтыйларның бу эшләреннән бөтенләй туйганнар иде. Кыбтый падишаһларының авыр эшләр илә көчләүләреннән бөтенләй туйганнар иде. Шуңа күрә Бәни Исраил Мисырдан бабаларының төп йорты булган Көнгангә китмәк булалар. Шулай да бәни Исраил Мисырдан чыкмай гына фиргавеннәр кулыннан хәляс булмакны телиләр иде. Бәни Исраил унике кабилә иде. Бу кабиләләр Хәзрәти Ягъкубның унике баласыннан таралган иделәр. Һәрбер кабиләнең башлыгы, бер шәйхе бар иде. Бу кабиләләрнең барысына бер исем итеп әсбат бәни Исраил diләр иде. Бу әсбат бергә оешканда олуг бер куәт була иде. Әмма боларны барын бергә җыю өчен бер баш рәис кирәк иде. Мондый бер рәис булганда,

бәни Исраилнең бу тоткынлыктан хәляс булачакларында бер дә шик юк иде.

Бу чакта багучылардан берәвесе Мисыр падишаһы Фиргавенгә бер хәбәр сөйләде: “Бәни Исраилдән бер ир бала туып, синең дәүләтеңне кулыңнан алачак, үзеңне һәлак итәчәк,” – диде. Фиргавен бу вакыйгадан бик куркынды. Бу бәладән хәляс булуны теләп бер чара тапты да халкына: Бәни Исраилдән туган ир балаларны өч елга кадәр туган сәгате илә үтермәкне ләзим итте. Шул эшкә күп кешеләрне билгеләде. Кайда хәмелле хатын бар, белеп торып, ир баласы булса үтермәкне лязим итте. Багучының хәбәренә күрә бу бала өч ел эчендә дөньяга киләчәк иде. Өч ел Бәни Исраилдән туган ир балаларны үтереп тордылар. Шул еллар эчендә Хәзрәти Ягъкубның өченче улы Ләви нәселеннән Гыймран исемле кемсәнең хатыны ир бала тапты. Гыймран хатыны бу баланы үтерүдән саклап калу өчен бер сандык илә Фиргавен сарае алдыннан ага торган Нил дәрьясына ташлады. Агып барганда, Фиргавен хатыны Асия сандыкны күреп дәрьядан алдыртты. Сандыкны ачсалар, бер ир бала күренә, Асия бу балага мәхәббәт куйды. Һәм дә үзләре тәрбияләп үстермәк булып, үтерүдән хәляс итәргә боерды: “Моны үтермәгез, үзебезгә бала итеп тотарбыз, безнең өчен бу бала файдалы булыр”, - диде. Бу баланы имезмәк өчен хатыннар чакырттылар. Ләкин хәзрәти Муса үзенең анасы имезеп караганчы, һичкемнең сөтен кабул итмәде. Кайчан анасын китерделәр, аның сөтен кабул итте. Белдерми генә хәзрәти Мусаның анасы үзенең баласын тәрбияләп үстерде. Хәзрәти Муса егет булды. Бервакытта Мисыр урамында йөри иде, бер кыбтый илә Бәни Исраилнең низаглашканын күрде. Барып кыбтый-





ны аягы илә типкән иде, кыбтый шул сәгать үлеп китте. Хәзрәти Муса бу эштән куркып, Мисырдан Мәдйәнгә китте. Мәдйәндә хәзрәти Шөгаебнең кызы Сафураны никах итте. Мәһәре бәрабәрендә хәзрәти Шөгаебкә ун ел хезмәт итте. Ун елдан соң хатынын, балаларын алып, кире Мисырга юлланды. Юлда Тур тавында Аллаһы Тәгалә илә сөйләште. Карендәше Һарун илә икесенә Фиргавенне хаклыкка өндәүгә боерды. Соңра хәзрәти Муса Мисырга кайтып Һарун илә табышты, икәве берлектә Фиргавен янына бардылар. Фиргавенгә: “Безнең Раббыбызга иман итегез, Бәни Исраилне безгә тапшырыгыз, без алар илә берлектә бабаларыбызның төп җире булган Көнгангә китәрбез”, – диделәр.

Фиргавен хәзрәти Мусага карап: “Син яшь вакытыңда минем сараемда үстең, соңра бер кеше үтердең дә, Мисырдан качтың. Ә хәзер әллә ниләр сөйләп ятасың”, – диде.

Фиргавеннең бу сүзе хәзрәти Мусаны гөнаһлы кеше итеп күрсәтү өчендер. Хәзрәти Муса моны сизеп: “Мин бер кыбтыйны суктым, әмма үтерүне теләмәдем, үтермәгем хата булды. Инде Аллаһы Тәгаләгә иман итәргә өндимен”. Фиргавен: “Ул кем синең Раббың?” – диде. Хәзрәти Муса: “Ул минем вә синең вә бөтен галәмнең хуҗасы Аллаһы Тәгаләдер”. Фиргавен: “Пәйгамбәр булсаң, могҗиза күрсәт”, – диде. Хәзрәти Муса: “Могҗизам күп, менә бу таяк минем могҗизам”, – диде. Фиргавен: “Син сихерче, менә мин сине сихерчеләрем илә тартыштырамын. Минем сихерчеләрем синнән оста”, – диде. Фиргавен беркөнне бөтен сихерчеләренә хәбәр таратты, һәммәсе дә билгеләнгән көн иртәнге сәгатьтә бер урынга җыелыштылар. Халык та җыелышты. Хәзрәти Муса

да мәйданга килде. Фиргавен сихерчеләре Фиргавенгә әйттеләр: “Әгәр дә без Мусаны сихеребез илә җиңсәк, безгә ни бирерсең”, – дип. Фиргавен әйтте: “Мин сезне үземнең якыннарымнан кылырмын!” – дип.

Мәйданга җыелдылар. Алдан сихерне кем сала диештеләр. Хәзрәти Муса: “Сез салыгыз, элек сез күрсәтегез һөнәрегезне”, – диде. Фиргавен сихерчеләре: “Фиргавен хөрмәтенә без өстен булабыз”, – дип, сихер таякларын һәм дә бауларын җиргә салдылар, алар елан, аждаһа булып йөргән кебек күренделәр. Хәзрәти Муса моны күреп, шикләнеп торганда, Аллаһы Тәгалә Мусага кулындагы таягын мәйданга ташларга кушты. Хәзрәти Муса да таягын ташлады. Таяк олуг бер аждаһа булып, мәйдандагы сихерчеләр төзегән күренмәләрнең барын да йотты. Мәйданда бернәрсә дә калмады. Соңра хәзрәти Мусага Аллаһы Тәгалә: “Ал таягыңны”, – дип боерды. Хәзрәти Муса таягын тотты. Таяк иске хәленә кайтты. Фиргавен сихерчеләре шул сәгать беравыздан: “Без Муса илә Һарунның Раббысына иман иттек, безнең эшебез хата икән!” – дип әшкарә иманга килделәр. Фиргавеннең бу эшкә ачуы килде: “Миннән рөхсәтсез сез Муса Раббысына ияләсез, мин сезне каты җәза илә җәзалармын”, – диде. Сихерчеләр: “Син теләсән ни эшлә, без синең газабыңнан курыкмыйбыз, без үзебезне юктан бар иткән Раббыбыздан гына куркабыз”, – диделәр.

Фиргавен бик ачуланды. Ул: “Муса, сезнең сихер өйрәткән остазыгыз”, – диде. Соңра Фиргавен хәзрәти Мусага Бәни Исраил илә Мисырдан китәргә рөхсәт бирде.

Хәзрәти Муса Бәни Исраил илә берлектә Мисырдан чыгып китте. Фиргавен бу эшкә үкенеп, кыйбтый-

лар илә болар артыннан куа чыкты. Нил дәрьясына ирештектә, хәзрәти Муса Аллаһының фәрманы илә таягын Нилгә сукты, Нил ярылгаланып, Бәни Исраил өчен юллар ачылды. Бәни Исраил шуннан чыгып киттеләр. Фиргавен болар эзенә төште. Су шул сәгать иске хәленә кайтты. Фиргавен кавеме илә суга батты. Тәмам батарга якын булгач, Фиргавен әйтте: “Бәни Исраил иман иткән Муса илә Һарун Раббысына иман иттем”, – дип. Аллаһы Тәгалә әйтте: “Ә хәзер генә иман иттеңме? Моннан элек иманнан баш тарткан идең”, – дип. Фиргавен шул суда һәлак булды. Фиргавеннең актык сулудагы иманы эшкә алынганмы, юкмы, бу турыда күп сүзләр бар. Әмма Коръәннән иманы эшкә ярамаганлыгы аңланадыр. Чөнки иман эшкә алынса, һәлаклектән хәляс ителер иде. Нитәк, хәзрәти Йуныс кавеме газапны күргәч, иман иттеләр дә, иманнары кабул булып, һәлаклектән хәляс булдылар.

Бәни Исраил хәзрәти Муса алып барачак урынга бармады һәм дә ул сугышырга боерган халык илә сугышудан баш тартканга, Аллаһы Тәгалә аларны Тиһ сахрасында “мәннә” илә “сәлва” биреп кенә нигъмәтләндерде. Бәни Исраил Фиргавен кул астында чакта күргән җәберләрне онытып, хәзрәти Мусага карышкаладылар.

* * *





## *Һарун галәйһиссәлам*

Хәзрәти Мусаның агасы Һарун галәйһиссәлам, хәзрәти Мусага бирелгән Тәүрат буенча хәзрәти Муса илә берлектә, хәзрәти Мусага вәзир булып, хак дингә өндәде. Вафаты хәзрәти Мусадан элек булган.



## *Юшаг галәйһиссәлам*

Муса галәйһиссәламнән соң, урынына Юшаг галәйһиссәлам пәйгамбәр булды. Хәзрәти Мусаның вафатыннан соң, Бәни Исраилне Тиһ сахрасыннан чыгарды... Аларны Шәригә елгасы янына китерде... Аннан бердә көймәсез, күперсез могҗиза илә чыгарды. Әриха шәһәрен алды. Шулай итеп, Бәни Исраил сахрада торудан котылдылар, бабаларының төп йорты “Көнган”гә ирештеләр... Юшаг галәйһиссәлам Әриханы алганнан соң, Наблус шәһәренә китте... Аннан соң Шам йортын кул астына кертте... Һәр якка түрәләр җибәрде. Бәни Исраил эчендә егерме сигез ел эш башкарып, вафат булды.



## *Ишмуил галәйһиссәлам*

Юшаг галәйһиссәламнән соң, Бәни Исраил эчендә унбер ел хөкем кылды... Бу унбер ел соңында хәзрәти Мусаның вафатына дүрт йөз туксан өч ел булган иде... Ишмуил галәйһиссәлам Бәни Исраил хакимнәренең ахыры иде.

Аннан соң Бәни Исраил эчендә падишаһлык башланды... Ул вакытта Фәләстыйн йортында хакимлек итүче Гамәлика калдыгы Бәни Исраилне җиңгәннәр иде...

Бәни Исраил Гамәликадан ачу алуны бик телиләр иде... Шул сәбәп илә араларыннан берәвесен падишаһ итүне хәзрәти Ишмуилдән үтенделәр... Хәзрәти Ишмуил галәйһиссәлам сүзләрен кабул итеп, араларыннан Талут исемле кемсәне падишаһ итте...



## *Дауд галәйһиссәлам*

Ишмуил галәйһиссәлам вафат булганнан соң, хәзрәти Даудка пәйгамбәрлек бирелде...

Талут вафат булганнан соң, Дауд галәйһиссәламгә иң элек Яһүдә кабиләсе, соңра калганнары бәйгать (берәүнең хакимиятен тану һәм аңа буйсыну өчен сүз бирү) бирделәр... Кыскасы, Бәни Исраилнең бөтен кабиләсе хәзрәти Дауд кул астына керделәр... Шул рәвештә, Дауд галәйһиссәлам пәйгамбәрлек илә падишаһлыкны бергә башкарды...

Көнган шәһәрләреннән ул вакыткача Бәни Исраил кулына кергәне булмаган Кодес якларын һәм башкаларны хәзрәти Дауд кул астында кылды... Кодес Шәрифне пайтәхет кылды...

Болардан башка Гамман, Хәлеб, Нусайбин һәм Әрмән җире (Әрмәнстан)ны кул астына кертте.

Хәзрәти Даудка Зәбур Шәриф иңде...

Зәбурда һәртөрле нәсихәтләр һәм дә һәрбер мәхлукның гаҗәпләре “философия” бәян ителгән иде...

Шәригать хөкемнәре юк иде...

Шуңа күрә, хәзрәти Дауд та, Бәни Исраилнең башка пәйгамбәрләре кебек, хәзрәти Муса шәригате илә эш кылды... Ошбу рәвештә кырык ел гомер итте.

Хәзрәти Мусаның вафатына биш йөз утыз биш ел үткәндә хәзрәти Дауд дөньядан үтте... Урынына (унике яшьлек) улы Сөләйман галәйһиссәлам урнашты...

## *Сөләйман галәйһиссәлам*

Сөләйман бин Дауд галәйһиссәламдер. Атасы кебек пәйгамбәр һәм падишаһ та булды. Атасы вафатыннан дүрт ел үткәч, атасының васыяте буенча Бәйтел Мөкаддәс (Мәсҗиде Әкъса)не бина итә башлады. Җиде елда аны тәмам итте.

Соңра Кодес Шәрифтә бер зур "падишаһлык сарае" ясарга кереште.

Аны да унөч ел эчендә тәмам итте.

Шуннан бер ел соң "Химйәр" падишаһларыннан "Йәмән" падишаһысы "Билкыйс" (Билкыйс – бәнең асты, ләмнең сәкене, кафның асты иләдер. Әмма гарәптә бәнең өсте илә андый вәзендә сүз юктыр. Иблис, Идрис, гыйфрит, хинзир (дуңгыз), зирних, сиккин, дихрыйс кебек сүзләрнең барысында да әүвәлге хәреф аслы) хатын Сөләйман галәйһиссәлам илә килеп күреште.

Соңра мәшрикътә һәм мәгърибтә булган падишаһлар һәрберсе дә Сөләйманга буйсыну билгеләрен күрсәттеләр... Күп-күп бүләкләр җибәрделәр...

Хәзрәти Сөләйман шул рәвештә кырык ел хөкем итеп, алтмыш яшендә вафат булды..





## *Ильяс галәйһиссәлам*

“Әй Бәни Исраил! Сез бу поттан ерак булыгыз! Бөтен дөньяны һәм үзегезне юктан бар иткән Аллаһыга коллык итегез?” – диде.

Болар тыңламадылар, Хәзрәти Ильяс боларны Аллаһыдан газап килер дип тә куркытты. Ахырында үзен шәһәрләреннән чыгып китүгә ирексез иттеләр...

Аллаһы Тәгалә шәһәрләреннән бәрәкәтне алды, яңгыр яудырмады. Ачлык катыланды: үләксә ашый башладылар. Соңра хәзрәти Ильясны эзләп таптылар… Аның сүзе илә эш кыла башладылар… Шуннан соң Аллаһы Тәгалә болардан бу бәлане алды...

Соңра тагын хак юлдан яздылар...

Хәзрәти Ильясның янә кәефен чуалттылар, шул сәбәптән, Аллаһы Тәгаләдән изен (рөхсәт) алып, читкә китте. Алардан аерым берьякта тора башлады.

* * *





## *Әл-Ясәг галәйһиссәлам*

Хәзрәти Ильяс Бәни Исраилне ташлап берьякка киткәч, урынына хәзрәти Әл-Ясәг килеп утырды.

Адәмнәрне вәгазъ-нәсыйхәт итте, Аллаһы Тәгалә аңа пәйгамбәрлек җибәрде. Ул да берничә вакыт Бәни Исраилне төзәтүгә тырышты. Бәни Исраил Әл-Ясәг галәйһиссәламне дә рәнҗеттеләр. Аллаһы Тәгалә Китабын ташладылар. Мәмләкәт эше илән маташтылар...

Соңра Аллаһы Тәгалә алар өстенә Асурия дәүләтен ирекле кылды. Шул гасырда хәзрәти Йуныс Асурия дәүләтенең пайтәхете булган Нинова шәһәре халкына пәйгамбәр итеп җибәрелде.



## *Йунус галәйһиссәлам*

Хәзрәти Йунус Бәни Исраил пәйгамбәрләреннәндер.

Нинова халкына пәйгамбәр итеп җибәрелде...

Нинова халкын хак дингә өндәде. Потларны ташларга боерды. Әмма сүзен тотмадылар. Йунус галәйһиссәлам Аллаһыдан газап килү илә, кырык көн Нинова шәһәре җиргә батачак дип куркытты. Шулай да сүзен тыңламадылар. Хәзрәти Йунус боларга үпкәләде. Гайрәткә килеп, Дижлә елгасына барды, анда бер көймә бар иде, шуңа утырды.

Пәйгамбәр булган кемсәгә Аллаһы Тәгаләнең әмереннән башка, кавеме тарафыннан чыгып китү дөрес түгел иде, шул сәбәптән дә көймә урыныннан кузгалмады. Капитан (көймә башлыгы) әйтте:

“Арабызда Аллаһыга гөнаһлы бер кемсә бардыр, көймәнең йөзмәвенә сәбәп шулдыр, көймәдәге халык арасында шобага салыгыз, шобага кемгә чыкса, шуны суга ташларбыз”, – диде. Шобага Йунус галәйһиссәламгә чыкты. “Мин гөнаһлы”, - дип тел язды да, үзен-үзе суга ташлады. Шул сәгать аны бер зур балык йотты.

Хәзрәти Йунус балык эчендә кылган эшенә үкенеп, тәүбә итте. Балык аны дәрья кырыена чыгарып ташлады.

Балык карынында Хәзрәти Йунысның тәне балавыз кебек йомшаган иде. Шулай да Аллаһы Тәгалә аңа тазалык биреп, яңадан иске урынына, Нинова шәһәренә җибәрде.

Хәзрәти Йунис көймәгә менгән көнне Нинова шәһәре өстендә бер кара томан беленгән иде.

Халык моның хәзрәти Йунис әйткән газап икәнен сизенеп, хәзрәти Йунысны эзли башладылар, тапмадылар.

Шәһәр янындагы “тәүбә” түбәсе дигән җиргә җыелып тәүбә иттеләр. Аллаһы Тәгалә газапны кире алды...

Хәзрәти Йунис балыктан чыгып, Ниновага барып вәгазь-нәсыйхәт итте. Сүзен кабул итеп, аның сүзе буенча эш кыла башладылар...



## *Зәкәрия галәйһиссәлам*

Хәзрәти Зәкәрия Сөләйман (галәйһиссәлам) нәселен-нәндер... Бәйтел Мөкаддәстә Тәүрат язучы, корбан суючы түрә (рәис) булып тора иде... Аллаһы Тәгалә аңа пәйгамбәрлек бирде.

Хатыны Ийсагъ бердә бала тапмый иде... Ийсагъның кыз карендәше Ханнә Исраилнең олугларыннан “Гыймран” исемле кемсәнең хатыны, ул да бала тапмый иде. Ханнә: “Аллаһы Тәгалә миңа бер бала бирсә, Бәйтел Мөкаддәс хезмәтенә куяр идем,” - дип нәзер итте (ул вакытта бала туса, Бәйтел Мөкаддәс хезмәтенә кую бер гадәт иде. Ханнә ир бала теләдегеннән, шунда куюны нәзер әйтте, нәзерен үтәү өчен кыз бала булса да, куйды)... Нәзере кабул булыпмы, Ханнә йөкле булды. Шул арада ире Гыймран вафат булды. Бала табар вакыты килде, теләгәне булмаса да, кыз бала тапты, исемен “Мәрьям” куйды.

“Я Раббым! Кыз тудырдым, Син аны миннән кабул иткел!” – дип Аллаһы Тәгаләгә ялварды. Аны илтеп Бәйтел Мөкаддәскә куйды: “Алыгыз, бу бала мәчеткә нәзер!” – дип, шундагы хезмәтчеләргә бирде. Хезмәтчеләр дә олуг кемсәнең баласы булганлыктан, бу баланы тәрбия итеп үстерергә күңел куйдылар...

Хәзрәти Зәкәрия Мәрьямны алып, хатыны Ийсагъ янына куйды. Хәзрәти Мәрьям анасының туганы Ийсагъ кулында үсте... Зурая төшкәч, хәзрәти Зәкәрия аңарга бер аерым бүлмә ясатты. Аны шунда куйды. Ул шунда гыйбадәт кылып торды. Янына хәзрәти Зәкәриядән башка һичкем керми иде. Хәзрәти Зәкәрия үзеннән соң, урынына калачак баласы булмаганга бик кәефсезләнә иде. Хатыны Ийсагъ карт карчык булганлыктан, бала табу өмете бер дә юк иде... Көннәрдән берсендә хәзрәти Җәбраил килеп, Зәкәрия галәйһиссәламгә Яхья исемле бер ир баласы булачагыннан һәм дә хәзрәти Гайсәнең булачагыннан хәбәр бирде...

Ийсагътан Яхья туды. Хәзрәти Мәрьямнән бердә иргә бармый, хатынлык итми генә, Ходаның фәрманы илә, хәзрәти Гайсә туды.

Хәзрәти Мәрьям аны бишеккә куеп, кавеме янына алып барды... Кавеме: “Әй Мәрьям! Син ни эшләдең? Атаң бик яхшы кемсә иде, анаң да зинадан пакь иде”, – дип, кулларына ташлар алып, баласын зинадан тапкан дип белеп, атмакчы булдылар...

Хәзрәти Мәрьям: “Менә моңардан сорагыз”, – дип бишектәге баласын күрсәтте.

Кавеме: “Без бишектәге бала илә ничек сөйләшик?” – диделәр.

Хәзрәти Гайсә сөйли башлады: “Мин Аллаһының колы, Аллаһы Тәгалә миңа Китап бирде, мине пәйгамбәр кылды, кая гына булсам да мине мөбарәк кылды, туган көнемдә дә, үлгән көнемдә дә, үлгәннән соң терелгән көнемдә дә, миңа тынычлык һәм мөбарәклек бирә”, – диде.

Яһүд (еврей)ләр моны ишеткәч хайран булып, хәзрәти Мәрьямга зарар итүдән сак булдылар. Шулай да еврейләр: “Атасыз бала булмый”, – дип күп сүзләр сөйләделәр.

Хәзрәти Зәкәриягә дә тел тидерделәр, яман уй тоттылар. Соңра аны шәһит тә иттеләр... Йөз яшендә шәһит булды.

Соңра хәзрәти Мәрьям хәзрәти Гайсәне алып, үзенең ата бертуган карендәшенең улы “Йосыф” илә Мисырга киттеләр... Анда унике ел торды... Соңра Кодескә кайттылар. Анда “Насыйрә” дигән авылда, хәзрәти Гайсә утыз яшенә җиткәнгә кадәр тордылар (хәзрәти Гайсәнең бишектә вакытта да, Аллаһы Тәгалә мине үлгән көнемдә дә мөбарәк кылды дигән сүзе, үлгәнлеген белдертәдер)...

Адәм галәйһиссәламнең атасы да, анасы да булмый бар булуына, хәзрәти Хава ушандак бар булуга ышанган еврейлар, атасыз туган хәзрәти Гайсәгә ышанмыйлар. Хәзрәти Гайсәнең атасыз булуы, Адәм галәйһиссәламнен бар булуыннан гажәбрәк түгел ич.



## *Яхья галәйһиссәлам*

Хәзрәти Яхья кечкенә бала вакытында ук Тәүратны кулыннан төшерми, Бәни Исраилгә үгет-нәсыйхәт кыла иде... Атасы (Зәкәрия галәйһиссәлам) кебек Бәни Исраилне хәзрәти Муса шәригатенә өндәмәк өчен, Аллаһы Тәгалә тарафыннан пәйгамбәр ителде... Хәзрәти Яхья, хәзрәти Гайсә пәйгамбәр булуга кадәр Тәүрат илә гамәл кылуга өндәде...

Соңра хәзрәти Гайсә пәйгамбәр булды. Инҗил Шәриф иңдерелде.



## *Гайсә галәйһиссәлам*

Хәзрәти Гайсә утыз яшенә җитте... Аллаһы Тәгалә аны пәйгамбәр итте... Инҗил китабын бирде. Инҗил иңүдән соң, хәзрәти Мусаның шәригате һәм дә Тәүрат хөкеме тукталды...

Хәзрәти Яхья, Гайсә галәйһиссәлам шәригате илә гамәл кыла башлады. Хәзрәти Муса шәригатендә туганының кызын алу дөрес иде... Әмма хәзрәти Гайсә шәригатендә бу эш тыелган иде... Бәни Исраилдән берәүсе туганының кызын никах итүне теләде... Хәзрәти Яхьядан, иске шәригать буенча никах баглауны үтенде...

Хәзрәти Яхья тыңламады...

Кыз һәм дә анасы, никах кылмаган өчен, хәзрәти Яхьяны үтертү касдына (ният) керделәр...

Шулвакытта Кодеснең рәисе булган кемсә хәзрәти Яхьяны алдына китертеп, бугазлатты... Хәзрәти Гайсә (г-м) бер үлекне тергезде. Анасыннан сукыр туган кемсәнең күзләрен ачты... Су өстендә, коры җирдә йөргән кебек, бердә батмый йөрде... Моңа башка күп могҗизалар күрсәтте...

Хәзрәти Гайсәгә бары унике кемсә иман иттеләр. Аларны “хаварийун” (Гайсә пәйгамбәрнең унике яр-

дәмчесе, хәвәриләр) диләр иде.

Хәзрәти Гайсә һәрвакытта кичләтеп, хаварийун илә утырыша иде. Аларны үгетли иде. Утырушыларының актыгы булган кичтә, хәзрәти Гайсә боларга әйтте: “Бу кич (төннең яртысыннан соң) әтәч кычкыргач, арагыздан берегез мине яһүдләргә бик аз акча бәрабәренә сатып, минем пәйгамбәрлегемне инкарь итәр,” – диде.

Бу сүз рас булды. Хаварийуннан Шәмгун (Иуда) таңнан элек барып, яһүд (еврей)ләрдән бераз чәйлек алып, хәзрәти Гайсә кайсы урында икәнен сөйләде... Еврейләр бу сүз буенча, хәзрәти Гайсәнең урынына бардылар, хәзрәти Гайсә дип, “Иуда”ны үзен тотып астылар, хәзрәти Гайсәне үтердек дип саташтылар...

Әмма Аллаһы Тәгалә хәзрәти Гайсәне, хәзрәти Идрис кебек югары (күккә) күтәрде... Дөнья бәласыннан коткарды...



## *Рәсүлебез*
## *Мөхәммәд галәйһиссәлам*

“Мөхәммәд” бине “Габдулла” бине “Габделмотталиб” бине “Һәшим” бине “Габдемәнәф” бине “Кусай” бине “Киләб” бине “Мүррә” бине “Кәгъб” бине Луәй әл-Кураши әл-Һәшимидер.

Хәзрәти Ибраһимның улы “Исмәгыйль” галәйһиссәлам нәселеннәндер. Коръән Шәрифтән элек булган, Аллаһыдан иңдерелгән китапларда “Әхмәд” исемле соңгы пәйгамбәр киләчәге бәян ителгән иде. Хәзрәти Гайсә дә, үзеннән соң “Әхмәд” исемле пәйгамбәр киләчәген кавеменә сөйләгән иде. Рәсүлебезнең килүе алдында гарәп бик наданлыкта иде. Шулай да араларында шагыйрьлек, бәлигъләк, фәсыйхлык, сүзгә осталык бик данлыклы иде.

Үзләре фән уку һәм язуны бик белмәсәләр дә, фәсыйхлык, сүзгә осталык илә мактанышу бик шөһрәт (дан) тапкан иде...

Шулкадәр иде: як-яктан гарәпләр һәр елда Мәккә янында “Сукүл Гуказ” дигән җирдә “зөлкагдә” аенда җыелышалар иде... Анда зур “җәмгыять” булып, бер-берсе илә шигырьләр әйтешеп, нотык «хотбә» сөйләшәләр иде… Кайсы өстен чыкса, шуңа җәмгыять тәхсин (яхшы





күрү) итәдер иде. Шигырьләрен Кәгъбә диварларына яздырып тагалар иде…

Шул җәмгыятьләрдә өстен килгән шагыйрьләрдән җидесенең җиде касыйдәсе Кәгъбә диварына тагып куелган иде. Аны “могалләкаты сәбгә”, Кәгъбә диварына тагылган җиде касыйдә диләр иде. Ул җидедән иң югары асылганы, Рәсүлебездән элек булган Имрүл Кайсның (Имрүл Кайс бин Хаҗәр бин Харис әл-Кәндәринең исемедер. Җаһилият заманында бик мәшһүр шагыйрь иде. Шигырьнең юлын ачып, модага салучы шагыйрь шулдыр. Шигырьләре бик әгълә (бик югары дәрәҗәле), нәхү (синтаксис) китапларында мисалга да йөртеләдер) касыйдәсе иде. Рәсүлебезнең пәйгамбәр булуына кадәр бу могалләкат (исламгача мәшһүр гарәп шагыйрьләренең Мәккәдәге йорты диварына – Кәгъбәгә асып куелган сайланма шигырьләре) шунда торган иде. Шагыйрьләр, бик әсәрле шигырь һәм вәгазьләр сөйләп, холыкларны гүзәлләтүгә сәбәп булалар иде.

Гарәпнең җаһилият заманында шулкадәр фәсыйхлек итүләре, телләренең гүзәлләнүенә тырышулары, араларыннан пәйгамбәр киләчәген, Коръән иңәчәген белдертә иде.

Хәзрәти Ибраһим, улы Исмагыйл нәселен мөбарәк итүне, бер зур милләт баш булуын Аллаһы Тәгаләдән дога итеп сораган иде. Догасы кабул булуы Тәүратта бәян ителгән иде. Хәзрәти Исхак нәселеннән бик күп пәйгамбәр килеп, соңра хәзрәти Исмагыйль нәселенә нәүбәт иде (гарәпләр нәсәп тикшерү (гыйльме әнсаб) дә бик игътибар итәләр иде... Һәрбер кабилә үзенең нәсәбен бик саклый иде: нәсәп чуалмасын өчен кыз алу, кыз бирүдә тиңдәш кабиләләр илә генә эш кылалар

иде... Бу эш һәрбер халыкка тиештер, чөнки көфүлекне (тиңдәш) карамый, кызын теләсә кем нәселенә бирүдә бик кабахәт булган эш бардыр: кодалар бер-берсен санламау, бер ягы олуг дәрәҗәле булып, икенче ягы түбән булганда, йөрешүгә чиркану яисә кыз тарафы олуг булганда, кияүне санамый, йә киресенчә, кияү тарафы олуг булганда кызны хурлау кебек эшләр чыкмасын өчен, гарәпнең иске гадәте булган көфүлекне Аллаһы Тәгалә һәмишә шәригать иткән... Әмма безнең татар халкында ул эш шәригатьтә бармы-юкмы, барлыгын да белмиләр...)...

Хәзрәти Исмәгыйлнең балалары, балаларының балалары бик күбәйгән иде... Гарәп җәзирәсе (атау, утрау) “Җәзирәтүл-гарәб”тә бик таралган зур кавем булып тордылар. Күп кабиләгә бүленгәннәр иде... “Бәни Гәднән”, “бәни Модар”, “бәни Һәшим” һәм “Кораеш” кабиләсе вә боларга башка кабиләләр... Бәни Гәднән арасында “бәни Модар” артык, “бәни Модар” арасында “Кораеш” кабиләсе артык саналып, Кораеш кабиләсе эчендә “Һәшим балалары” бигрәк тә артык вә шәрафәтле (дан, дәрәҗә) санала иде.

Хәзрәти Рәсүл Кораеш кабиләсеннән, “Һәшим” балаларыннан иде. Кораеш кабиләсе “Модар” балаларыннан таралган кабиләдер. Кораеш кабиләсе “Фиһер бине Малик”ның нәселленән иде. Фиһер бине Маликнең уллары эчендә “Галиб” исемлесе, Галибның уллары эчендә “Лүәй” исемлесе, аның угыллары эчендә “Кәгъб” башкаларыннан хөрмәтле тотылалар иде.

Рәсүлебезнең бабаларыннан булган Кагъб бине Лүәй, җомга көннәрендә халыкны җыеп, вәгазь сөйли иде. Үзенең нәселеннән пәйгамбәрләрнең иң соңгысы була-

чак “Мөхәммәд” исемле пәйгамбәр киләчәген дә сөйли иде. Аның заманына кадәр сәламәт булган кемсәләргә аңа иман итәргә үгет бирә иде. Кәгъбнең нәселеннән булган “Кусай” Кораеш кабиләсе эчендә бик олуг санала иде. Таралган Кораешләрне бергә җыеп, Мәккәдә рәис булды. Кәгъбәтулланың хезмәте элек тә хәзрәти Исмәгыйль балаларында һәм балаларының балаларында иде.

Соңра бу хезмәткә “Җөрһүм кабиләсе” гарәпләре керешкән иде.

Соңра Йәмәннән күчкән, Мәккә янында торучы “Хузага” кабиләсе бу хезмәтне башкара иделәр...

Бу кабилә Мәккәдә рәислек итәләр иде...

Кусай бер арада хезмәтен “Хузага” кабиләсеннән алды...

Аннан соң Кәгъбә хезмәте Кораеш кабиләсенә күчте...

Кусайның “Зөһрә” исемендә бер кыз туганы бар иде... Аның да нәсел-нәсәбе, бала-чагалары бик күбәйде. Болар Кораеш кабиләсе эчендә бик зур дәрәҗәле булдылар... Рәсүлебезнең анасы “Әминә” аның нәселеннәндер... Кусай вафат булганнан соң өч улы калды: Габдемәнәф, Габдеддар, Габделгузза исемлеләр иде. Арада Габдемәнәф һәрберсеннән өстен һәм хөрмәтле булды. Мәккәдә хуҗалык-рәислек аның нәселенә урнашты... Габдеддар нәселеннән Кәгъбә хезмәтчеләре “бәни Шәйбә” таралды... Габдемәнәфнең дүрт улы булды: Һәшим, Габдешшәмс, Мотталиб һәм Нәүфәл исемлеләр иде... Боларның һәрберсенең нәселләре күбәйде... Хәтта бәни Өмәййә дигән таифә (таифәи Әмәвия) Габдешшәмес нәселеннән




иде... Шулай да дүртесе эчендә иң шәрафәтлесе “Һәшим” иде... Атасы Габдеменәфтән соң Кораеш кабиләсенең иң олугысы ул иде... Аның пакь булган нәселеннән килгән затларны “бәни Һәшим” һәм дә “Һәшими” диләр иде. Рәсүлебез дә шул нәселдәндер...

Кораеш кавеме бик сәүдәгәр (сатучы) кемсәләр иде. Һәр елны ике вакытта ике тарафка сәүдә илә баралар иде... Кыш көнендә “Йәмән”гә, язда “Шам”га барып, бик зур алыш-биреш итәләр иде...

Һәшим Шам сәүдәсенә бару өчен Мәккәдән чыгып китте. Мәдинәгә кереп, анда “бәни Нәҗҗар” таифәсеннән “Сәлмә” исемле бер кызны никахланды. Аннан Шам йортына китте... Гоззә дигән җирдә вафат булды. Хатыны “Сәлмә” йөкле калып, бер гүзәл ир бала тапты. Исемен “Шәйбә” куйды... Шәйбә үсеп җитте. Йөзе нурлы, күргән кемсәнең исен җибәрә торган иде...

Йөзендә бөтен кешегә башка бер ялтырау, күзләрендә бер нур бар иде. Һәркемне гаҗәпсендерә иде. Әнсардан булган мәшһүр шагыйрь Хассанның атасы Сабит ул вакытларда Мәдинәдән Мәккәгә киткән иде. Анда Һәшимнән соң Кораешнең олугысы булган туганы “Мотталиб” илә күреште. Мотталибка әйтте: “Карендәшең Һәшимнең улы “Шәйбә”не күрсәң, исең дә китәр! Атасы Һәшимгә охшаган, бик мәһабәт, гүзәл бер егеттер”, – дип Мотталибның күңеленә Шәйбәне күрүне теләүне кертте...

Кораеш кавеме эчендә атадан балага кала килгән Рәсүлебезнең пәйгамбәрлек нуры, Һәшимгә күчкән иде... Һәшимнең йөзендә аны сизгәннәр иде... Һәшимнең Шәйбәдән башка Әсәд исемле бер улы булса да, аның

бары бер Фатыйма исемле кызы калган иде... Ул хәзрәти Галинең анасыдыр... Шулай булганга Һәшим үзенең нәселле баласы “Шәйбә” булачагын сизә иде... Сабитның бәяны Мотталибкә шул эшне бигрәк белдертте... Соңра Мотталиб Шәйбәне күрү өчен Мәккәдән Мәдинәгә китте (рәсүлебез туган шәһәр мәдинә - коры шәһәр дигән сүз генәдер. Мәдинәтү Мөнәввәрә - Нур шәһәре дия-дия бу шәһәргә мәдинә дип йөртәләр, әмма исеме Ясрибтер. Коры мәдинә диюдән гарәпләр Ясриб шәһәрен фәһем итмәсәләр дә гаҗәп түгел, бәлки Мәдинәи Мөнәввәрә димәк кирәк). Мәдинәгә җитте. Бәни Нәҗҗар балалары арасында Шәйбәне дә күрде, берлектә уйныйлар иде... Мотталиб Шәйбәне танымаса да, йөреш-торышын, йөзендәге нурны, һәм дә кыяфәтен күрү илә бердә сөйләшми генә Шәйбә шул икәнен белде... Күзләреннән яшьләр түкте...

Мотталиб шул җирдә үк Шәйбәгә бер кат кием кидертте... Һәм дә анасының рөхсәте илә Шәйбәне Мәдинәдән Мәккәгә алып китте... Юлда кайтканда, Мотталиб янында Шәйбәне күрүчеләр, бу бала Мотталибның колы булырга кирәк диешәләр иде... Шуннан Мотталиб колы мәгънәсендә булган “Габделмотталиб” исеме, Шәйбә исеменә өстен булды. Һәр җирдә Габделмотталиб дия башладылар (моннан түбән без дә Шәйбәне рисаләбездә Габделмотталиб дип йөртербез). Мотталиб вафат булганнан соң, Шәйбә аның урынына Мәккәдә Кораеш кавеменә сәед һәм рәис булган. Габделмотталибның йөзендә Рәсүлебезнең пәйгамбәрлек нуры ялтырый иде. Кораеш кавеме аны илә тәбәррекләнә иделәр.

Мәккә йортында ачлык (сусызлык) булса, Кораеш кавеме, аның кулына ябышып, Сәбир тавына баралар

иде... Йөзендәге нур хөрмәтенә Аллаһыдан яңгыр сорыйлар иде.

Аллаһы Тәгалә догаларын кабул итеп морадларын бирә иде.

Рәсүлебез дөньяга килү вакыты якынлашкач, кяһиннәр (күрәзәче) аның туачагыннан хәбәр бирә башладылар. Һәм дә төрледән-төрле, гадәттән тыш эшләр беленә башлады... Бервакытта Габделмотталиб Кәгъбә янында йоклап ятканда, бер гаҗәп төш күрә дә уяна... Төшен кяһиннәргә сөйли, алар: “Синең нәселеңнән бер бала туар, җир-күк әһле барысы да аңар иман китерер”, – диделәр. Моннан соң Габделмотталиб Кораештан Фатыйма исемле бер кызны никахланды. Анардан бер ир бала туды...

Исемен Габдулла куйды. Мөхәммәд галәйһиссәлам нуры аңарга күчте. Мәккәдә әүвәлдәрәк баш булган “Җөрһүм” кабиләсе өстенә бер дошман килеп, аларны йортына качырырга сәбәп булган иде. “Җөрһүм” кабиләсе качар вакытларында Кәгъбәнең зиннәтләреннән күп нәрсәләрне, дошманга булмасын дип, Зәмзәм коесына тутырганнар иде...

Аны дошман сизмәсен дип, камыш, туфрак илә томалаганнар иде, шуннан соң Зәмзәм коесының кайда икәне беленми күп еллар үтте...

Беркөн Габделмотталибка төшендә Зәмзәм коесының урыны кайда икәне, нинди билге илә табу мөмкин икәне белдертелде... Шуннан соң Габделмотталиб Зәмзәм коесын тапты. Уллары илә бергәләшеп, аны казыдылар. Кое эченнән кылычлар, сугыш киемнәре, алтын-көмештән ясалган зур сурәтләр чыкты. Габделмотталиб бу

әйберләрне барын да алды... Зур сурәтләрне Кәгъбәнең ишеге төбенә куйды... Зәмзәм коесы тәмам төзәлде... Шуннан соң Габделмотталиб хаҗиларга Зәмзәм суы өләшә башлады...

Хәзрәти Исмәгыйльдән калган бу иске коены, ничә еллар югалып яткан соңында тапкан сәбәпле, Габделмотталибның халык алдында кадере тагын артты...

Габделмотталибның уллары: Харис, Әбү Талиб, Әбү Ләһәб, Гыйдак, Хәҗәл әл-Кәгъбә, Мокаввим, Зөбәер, Дыйрар, Касәм, Габдулла, Хәмзә, Габбас иделәр. Болардан бары Касәм генә вафат булган... Габделмотталиб балалары арасында “Габдулла”ны артык сөя иде, чөнки арада иң гүзәл вә иң тәкъвасы ул иде...

Йөзендә пәйгамбәрлек нуры бар иде... Кусайның туганы “Зөһрә балалары”ның шәехләре “Вәһб”нең кызы “Әминә” Кораешның олугларыннан, тиң булган бер кыз булганга күрә, Габделмотталиб улы Габдуллага аны никах итте. Ул йөкле булгач, Габдулладагы нур Әминәгә күчте. Бу вакытта Кораеш эчендә бик каты ачлык иде: җимешләр корыда калып, булмаган иде... Әминә йөкле булгач, Рәсүлебез ана карынына төшү сәбәпле, Аллаһы Тәгалә Кораешның бакчаларына, гомердә күренмәгән, бик күп җимешләр үстерде. Һәрберсе баедылар... Гарәпләр ул елга “сәнәтүл фәтх вәл ибтиһаҗ” – бәхет ачылу һәм шатлык елы диделәр...

Әминә йөкле вакытта Габдулла Шам сәүдәгәрләре илә Мәдинәгә китте. Анда хасталанып, егерме биш яшендә икән вафат булды... Рәсүлебез тумастан элек ятим калды...





## *Фил вакыйгасы*

Ничә еллар “Йәмән”дә падишаһлык иткән “Химйәр” дәүләтенә ничектер бер кимчелек килеп, хәбәшиләр Гарәбстан янына килеп Йәмән мәмләкәтен алдылар. Хәбәшиләрнең падишаһлыгы “Әбраһә” исемле кемсәгә тапшырылгач, Йәмәннең “пайтәхете” булган “Санга” шәһәрендә бер кәлисә (гыйбадәтханә) ясатты... Моны ясап, гарәпләрне Кәгъбәдән биздерү, Кәгъбә урынына Санга кәлисәсенә карату иде... Әмма гарәпләр иске заманнан бирле һәр елда бер мәртәбә Кәгъбәне зиярәт итеп киләләр иде. Санга кәлисәсенә күңел бирү берьякта торсын, анысы юк! Бәлки ул кәлисәгә бик дошманлык күзе илә карыйлар иде.

Арадан берәрсе, ул кәлисәнең эчендә адәмлек хаҗәте дә үтәгән диләр. Әбраһәнең бу эшкә кәефе чуалып, Кәгъбәне ваттыру өчен бик зур куәтле гаскәр хәзерли дә, Мәккәгә юнәлә... Гаскәре илә “Таиф” дигән җиргә килеп төшә дә, берничә гаскәр илә бер кешесен Мәккәгә җибәрә... Алар Мәккә халкының хайваннарын сөреп, Таифкә алып китәләр. Ул хайваннар арасында Габделмотталибның дә дүрт йөз баш дөясе бар иде. Габделмотталиб бу хәлне күреп, Әбраһә янына китә. Әбраһәгә Мәккәнең рәисе килгән дип хәбәр бирәләр. Әбраһә аны бик олуглап каршы ала. Габделмотталиб дөяләрен сорый. Әбраһә әйтә: “Мин Кәгъбәне ватмауны үтенергә килгән дип торамын, син дөя кайгысында икәнсең!” – диде...

Габделмотталиб әйтә: “Мин Кәгъбә хуҗасы түгел, дөяләрнең хуҗасы, шуңа күрә дөяләремне сорыйм! Әмма Кәгъбәнең хуҗасы Аллаһы Тәгалә, Үз йортын Үзе

саклар”, – диде. Әбраһә гаскәренә боерды. Хайваннарны кире бирделәр. Габделмотталиб кайтып: “Кәгъбәне хуҗасы Аллаһы Тәгалә, Үзе саклар”, – дип Кораешнең күңелләрен тынычлатты. Габделмотталиб Әбраһә Кәгъбәгә зарар китерә алмауны һәм дә Рәсүлебезнең ике ай соңра туачагын, төш күреп, бик яхшы аңлаган иде. Күңелен утырткан иде. Әбраһәнең сугышларда үзе илә йөртә торган бик зур бер филе бар иде. Әбраһәнең күңелендә ул фил барында, һәрбер дошманына өстен булу мөмкин санала иде. Шул филен гаскәр кулына биреп, Мәккәгә җибәрде. Фил Мәккә янына җитте дә, тезен чүкте. Никадәр Кәгъбәне харап иттерер өчен куаласалар да, фил бер дә кузгалмады. Башка якка куаласалар рәхәтләнеп бара, әмма Кәгъбә тарафына йөретмәкче булсалар бердә кузгалмый, тезләрен чүгә дә ятадыр иде.

Шулай маташып торган арада, Аллаһы Тәгалә бик күп вак кошлар җибәрде. Һәрбересенең борынында, аякларында берәр кечкенә таш бар иде. Шул ташлар илә гаскәр башына атып, яралыйлар да, шул сәгать яраланучы, вафат була иде. Гаскәрнең күбесе һәлак булды. Калганы аннан-моннан качып, Йәмән тарафына киттеләр. Әбраһә да качып, Сангага китте, әмма бик каты яраланган булганлыктан, күп тормый вафат булды. Үзеннән соң ике улы (берсе артыннан берсе) аз-аз падишаһлык иткәннәр дә, озакламый, дәүләтләре юкка чыккан. Әбраһәнең гаскәре бу бәлагә очрагач, Мәккә әһле, гаскәрнең малларын алып калдылар.

Рәсүлүллаһның хөрмәтендә Кораеш Әбраһә бәласеннән, бик җиңел котылдылар, өстенә маллар да алып калдылар. Кораеш кабиләсе илә аралары төзек булмаган гарәп кабиләләре, бу фил вакыйгасыннан соң,

Кораеш илә сугышу һәм тартышудан тыелдылар. Аларны Аллаһы Тәгалә саклый дип ышандылар. Бу елны гарәпләр “гам фил” - фил елы диләр.

Бу ел (милады Гайсәдән) хәзрәти Гайсә тууыннан биш йөз алтмыш тугызынчы (569) ел иде. Әбраһәнең Мәккәгә килеп китүе “Мөхәррәм” аеның урталарында иде.

Шуннан илле көн кадәре үткәч, Рабигүл-әүвәл аенда Рәсүлебез дөньяга килде. Күбрәк галимнәр каршында Рабигүл-әүвәлнең уникенче көне иде диделәр. Мәүлид бәйрәме дигәнебез Рәсүлүллаһыбызның туган көне димәктер.

### *Мөхәммәд галәйһиссәламнең анадан тууы*

Милады Гайсәдән биш йөз алтмыш тугызынчы (569) ел апрель ае эчендә, Рабигүл-әүвәлнең уникенче көне дүшәмбе көн таң вакытта Рәсүлебез Мөхәммәд галәйһиссәлам дөньяга килде.

Адәм галәйһиссәламнән бирле баладан балага күчеп килгән нурның иясе дөньяга чыкты. Бу көн һәрбер пот, егылып йөзтүбән яттылар. Утка табынучыларның мең еллар янган утлары сүнде.

Бәгъзе елгаларның сулары кипте... Сусыз җирләргә су артты, тагы боларга башка күптөрле гаҗәп эшләр булды.

### *Мөхәммәд галәйһиссәламгә пәйгамбәрлек килүе*

Кырык яшь тәмам булганнан соң, Аллаһы Тәгалә хәзрәтләре Мөхәммәд галәйһиссәламгә пәйгамбәрлек





бирде. Рәсүл булды. Пәйгамбәрлеге башта алты ай кадәре, кичләрдә төшләр күреп, шул төшләрнең һәрберсе дә көн кебек юралып торуы илә башланды. Ул араларда ялгыз торуны теләде. “Хира” тавына барып гыйбадәт кыла иде. Шул вакытта вәхи башланып, хәзрәти Җәбрәил галәйһиссәлам күренеп килде дә: ***“Икраъ бисми раббикәл-ләзии халәкъ, халәкаль-иңсәәнә мин галәкъ. Икраъ үә раббүкәл-әкрамүл-ләзии галләмә бил-каләми, галләмәл-иңсәәнә мәә ләм йәгъләм”*** аятьләрен иңдерде. Башта вәхи килгәндә хәзрәти Рәсүл бик куркынды, тетрәде, Хәдичә янына кайтып, башыннан томаланып ятты. Моннан соң өч ел хәзрәти Җәбраил килми, күренми торды. Өч елдан соң, янә һавада хәзрәти Җәбраилне күрде. Куркып тагын томаланып ятты. Ул вакытта тагын хәзрәти Җәбраил килеп күренде: ***“Йәәәә әййүһәл-мүддәсир. Кум фә әңзир. Үә раббәкә фәкәббир. Үә сийәәбәкә фәтаһһир. Үәр-руҗзә фәһҗүр. Үә ләә тәмнүн тәстәксир. Үә ли-раббикә фәсбир”*** сүрәсен укып китте. Моннан соң хәҗәт күрелгән саен, Аллаһы Тәгалә Коръән аятьләре илә хәзрәти Җәбраилне җибәрә торды. Егерме елдан артыграк вакыт һәмишә вәхи килә торды. Яңа шәригать башланды. Алдагы шәригатьләрнең хөкемнәре бетерелде. Рәсүлебез халыкны дингә өнди башлады.

### *Иң башлап Рәсүлебезгә иман китерүчеләр*

Иң элек Рәсүлебезнең өндәвен кабул итүче, Ислам динен кабул итүче, хәзрәти Хәдичә бинтү Хөвәйлидтер. Рәсүлебезнең әүвәлге тол хәлендә алган хатыныдыр.

Аннан соң хәзрәти Әбү Бәкер разыяллаһү ганһүдер.

Аннан соң хәзрәти Гали разыяллаһү ганһүдер.

Хәзрәти Гали сабый вакытында Исламны кабул итте. Шул арада янә Рәсүлебезнең азат кылган колы Зәед бине Харисә Исламны кабул итте. Соңра хәзрәти Әбү Бәкернең өндәве аркасында хәзрәти Госман разыяллаһү ганһү Исламны кабул итте. Ушандак (шулай ук): Габдрахман бин Гауф, Сәгъд бин Әбү Вәккас, Зөбәер бин әл Гаввәм, Талхә бин Гобәйдуллаһ хәзрәти Әбү Бәкернең димләве буенча Ислам кабул иттеләр...

Берлектә хәзрәти Рәсүл янына барып, тәһарәт алып, намаз кылдылар. Иң элек Ислам кабул итүчеләр ошбулардыр. Алардан соң Ислам кабул итүче: Гобәйдә бин Габдуллаһ бин әл-Җәррах, Хәббәб бин Әрәт, Гомәр бин әл-Хаттаб, Сәгыйд бин Зәед бин Гамр бин Нөфәел, аның хатыны Фатыйма бинт әл-Хаттаб, Әбү Сәләмә бин Габделәсәд, Әркам бин Әркам әл-Мәхдуш, Госман бин Мәзгун, боларның туганнары - Кодәмә илә Габдулла, янә: Гобәйдә бин Харис бин Габдемәнәф, Габдуллаһ бине Мәсгуд, Биләл Хәбәши, Суһәйб Руми, Гаммәр бине Йәсир илә анасы “Сөмәййә” иман иттеләр. Моннан соң җыелып-җыелып килеп, иман итә башладылар. Рәсүлебезгә кырык яшь тәмамында...

* * *





## КАЗАН ИСЛАМ КӨЛЛИЯТЕ

Урта профессиональ дини белем бирү уку йорты – Казан Ислам көллияте 2003 елда төзелә. Көллият 1880 елда төзелгән тарихи бина эчендә урнашкан. Бу бинада “Мәрҗәния” мәдрәсәсе була. Дәресләр мәшһүр татар галиме, тарихчы, хөрмәтле остаз Шиһабетдин хәзрәт Мәрҗәни (1818 - 1889) тарафыннан алып барыла. Шиһабетдин хәзрәт уку барышын үзгәртә. Ул дини дәресләрдән тыш дөньяви фәннәр укытуны да кертә. Әлеге мәдрәсәдә Габдулла Апанаев, Салих Сәйдәшев, Мурат Рамзи кебек галим һәм сәнгать эшлекләре дә белем алганнар. Кайбер мәгълүматлар буенча бу мәдрәсәдә бөтен мөселман дөньясында билгеле булган атаклы татар галиме, фикер иясе Муса Җаруллаһ Бигиев та укыган.

Октябрь революциясеннән соң әлеге бина совет хакимияте тарафыннан тартып алына һәм коммуналь торакка әйләнә, ә соңынннан бөтенләй ташландык хәлдә кала. Әлеге тузып беткән корылманы яңадан торгызу өчен, аны җимереп бу урында яңа бина төзү зарури була. Шулай булса да, Казан шәһәре имам-мөхтәсибе Мансур хәзрәт Җәләлетдин, корылманың тарихи кыйммәтен истә тотып, әлеге бинаны төзекләндерү кирәк дигән фикер белдерә.

Казан Ислам көллияте шәһәребезнең тарихи урынында, иске татар бистәсе – Кабан күле буенда урнашкан. Шәкертләр 3 ел дәвамында белем алалар.  Әлеге көллият тә ТРның башка мәдрәсәләре кебек үк имам-хатыйблар, ислам нигезләре һәм гарәп теле мөгаллимнәре әзерли. Көллияткә РФ һәм БДБ илләреннән дә 25 яшькәчә ир-егетләр кабул ителә. Башка мәдрәсәләрдән аермалы буларак, көллияттә гарәп һәм татар телләре белән беррәттән төрек телә дә укытыла. Дәресләрне

Татарстан, РФ һәм Урта Азия, Сирия, Төркия югары уку йортларын тәмамлаган укытучылар алып бара. Яхшы укыган шәкертләрне Төркиягә белем алырга җибәрү дә каралган. Студентлар бар кирәк-ярак белән тәэмин ителәләр. Бай китапханә һәм компьютер классы белән файдалана алалар.

Көллиятнең уку планы 3 өлештән тора: дини (Коръән, ислам тәгълиматы, фикһ, тәфсир...), гомуми белем бирү (тарих, психология, педагогика...) Һәм телләрне өйрәнү (татар, рус, төрек, гарәп) дәресләре.

Укудан тыш шәкертләр спорт белән шөгыльләнәләр, спорт комплексларына йөриләр, төрле бәйге-чараларда катнашалар.

**Адрес: З. Султан ур. 6/15 (“Әл-Мәрҗани” мәчете янында).**









Лучший Пример - 1, 2, 3 | Тасаввуф | На пике цивилизаций | История Пророков - 1, 2, 3, 4, 5 | Последний Вздох | Мусульманский Календарь 2009



Земная жизнь и её блага | Истории из Корана | 40 Хадисов в рассказах | Мои первые шаги | Исламское Вероучение | Основы Исламских Знаний | 52 Пятничные Проповеди



Медицина Пророка | Ислам Вера Поклонение | Мухаммад Мустафа (сас) | Семейная Педагогика | Женщина в Исламе | Рассказы из уст нашего пророка | Жены Пророка



Учусь читать Коран | Дуа и Суры | Вакф Благотворительность Служение | Беседы с духовным наставником | Нравственность Мусульманина | 40 Священных Хадисов | Учусь Тахарату и Намазу



Растения из садов Священного Корана | Тасаввуф и Тарикаты | Повседневная жизнь Пророка Мухаммада (с.а.с.) | Ислам | Рамадан и Пост | Курбан | Исповедь Сатаны | Истибра

Наши книги и журнал «Золотой Родник» Вы можете приобрести, обратившись в офис, к региональным представителям, и в магазинах, продающих исламскую литературу. Вы можете заказать их наложенным платежом, позвонив по телефону, отправив заявку по почте, SMS или Интернету.

Sad Graphics

**Книги и журнал Золотой Родник можно заказать:**

Почтовый адрес: 125412 г. Москва, а/я 28 - Офис: г. Москва, м. Петровско-Разумовская, ул. Ангарская, 21
Тел / Факс: 8 (499) 9066717 - 8 (495) 7074666, 8 (964) 7818321 - www.sadpress.com / izdatelstvo-sad@yandex.ru



